Бөтә илдәрҙең пролетарийҙары, берләшегеҙ!




# ЙӘШЛЕК

1923 йылдан башлап сыға

ВЛКСМ-дың Башҡортостан Өлкә Комитеты органы

Шәмбе 3 март 1990 йыл. № 27 (7533).

Хаҡы 3 тин.

# Иртәгә — Советтарға һайлау көнө

● Беҙҙең кандидаттар













## ИЛ ХӘСТӘРЕ — ИҢЕНДӘ

ВЛКСМ-дың Башҡортостан Өлкә Комитеты секретары Альберт Ленар улы Мифтаховты РСФСР халыҡ депутатлығына кандидат итеп 781-се Киров территориаль округы һайлаусылары күрһәтте. Йәш булыуына ҡарамаҫтан, ил хәстәрен иңендә күтәрерлек егет булыуы ла мөһим роль уйнамай ҡалмағандыр, моғайын. Тормошобоҙҙоң ниндәй генә өлкәһен алһаҡ та, Альберттың үҙ фекере, тәҡдиме бар. Кандидат үҙенең һайлау алды платформаһында экономикала тауар етештереүселәрҙең үҙаллылығы, гигантоманиянан баш тартыу, милек формаларының тигеҙлеге, халыҡтың аҙ тәьмин ителгән ҡатламдарын социаль яҡлауҙың гарантияһын булдырыу өсөн көрәшәсәген белдерҙе.

Политикала Альберт фекер төрлөлөгөн, демократияны яҡлай. Ул бер ниндәй иждимағи ойошма, учреждение йәки партия айырым хоҡуҡҡа эйә булырға тейеш түгел, тип иҫәпләй. «Тик шул осраҡта ғына хоҡуҡи йәмғиәт аяҡҡа баҫасаҡ һәм кешеләр үҙҙәренең милли, политик, мәҙәни мохтажлыҡтарын ҡәнәғәтләндереүгә өлгәшә аласаҡ», — ти кандидат.

Альберт закон хакимлығына ҡаршы, ә уның яңы сифатын, ғәҙеллек, гуманлыҡҡа нигеҙләнгән, һәр кемдең мәнфәғәтен иҫәпкә алған, кеше хоҡуҡтарын яҡлаған закондар булдырыу кәрәклеген иҫбатлай.

Кандидатты тирә-яҡ мөхиттең бысраныуы, экологик катастрофа тыуыу ҡурҡынысы бигерәк тә ныҡ борсой. Һәр трибунанан Альберт үҙенең был хәлгә ҡарашын белдерә, республиканы экологик һауыҡтырыу буйынса тәҡдимдәр индерә. Башҡорт АЭС-ына, Иштуған һыу һаҡлағысына, «Химпром» берекмәһе төҙөлөүгә лә кандидат беренселәрҙән булып ҡырҡа ҡаршы сыҡты һәм үҙ позицияһын тос дәлилдәр менән нигеҙләне.

Милләт-ара хәлде яҡшыртыу, культура, социаль сфераларҙа уларҙың тик юридик ҡына түгел, ә фактик тигеҙлеге кәрәклегенә Альберт ныҡлы ышана.

Ғөмүмән, республикабыҙ проблемаларын, уның колониаль бойондороҡлоғон, үҙәк ведомстволарҙың сырье ҡушымтаһына әйләнеүен тик региональ хужалыҡ иҫәбенә күсеү генә юҡ итә алыуында күрә. Һайлау алды платформаһындағы был мәсьәләләрҙе Альберт кандидат булғансы ла ҡыйыу күтәрә килде. Уның сираттағы һайлауҙарҙа депутат мандатына ирешеүе киләсәктә уға үй-хыялдарын тормошҡа ашырыуға тағы ла ныҡлабыраҡ тотонорға мөмкинлек бирәсәк.

Ә был ышанысты Альберт Ленар улы Мифтаховтың аҡлай алыуына шик юҡ.

**В. СӘҒИТОВ.**

Ғәфәр ВӘЛИУЛЛИН

## Минең тауышым

Эше, аҡылы менән кем тиҙләтә
Илебеҙҙең алға барышын,
Кем халыҡҡа ихлас хеҙмәт итә —
Шулар өсөн булыр тауышым.

Һәләкәттән кемдәр аралар һуң
Туған телде, халыҡ яҙмышын?
Кем йөрәген илгә фиҙа ҡыла? —
Шулар өсөн булыр тауышым.

Кемдәр тауҙы урынынан алмай,
Кемдәр бормай йылға ағышын,
Кем еремде имгәтеүҙән һаҡлар —
Шулар өсөн булыр тауышым.

Кем кешенең кешелеген һаҡлар,
Яуызлыҡҡа кемдәр ҡарышыр,
Торғон һауаларҙы кемдәр сафлар —
Шулар өсөн булыр тауышым.

Билдәлелек өсөн өркмәй-ҡурҡмай,
Күкрәк киреп кемдәр алышыр
Кем үҙгәртеп ҡороу өсөн яна —.
Шулар өсөн булыр тауышым.

## Телеграмма

МӘСКӘҮ — ӨФӨ.

Халыҡ депутатлығына кандидаттар тарафынан радикал-демократик блок төҙөлөүен ҡайнар хуплайбыҙ. РСФСР халыҡ депутатлығына кандидаттарға: В. Ғүмәровҡа, Ф. Шамрайға, Р. Әмировҡа, С. Лаврентьевҡа, Н. Мисенжниковҡа, Ф. Ниғмәтуллинға, А. Мифтаховҡа, Р. Кәбировҡа, В. Вязовойға, Х. Ғиззәтуллинға, Э. Мулдашевҡа, М. Сафаровҡа, В. Кузнецовҡа, Б. Хәкимовҡа, Р. Сафуановҡа, Ю. Жолобовҡа, Б. Павловҡа һәм радикал-демократик блоктың БАССР һәм урындағы Советтар халыҡ депутатлығына кандидаттарға һайлауҙарҙа еңеү теләйбеҙ.

СССР халыҡ депутаттары Ю. Андреев, Г. Попов, Ю. Афанасьев, Е. Гаер, В. Ярошенко, Ю. Рыжов.

Иртәгә — Советтарға һайлау көнө

# Лайыҡлы вәкилдәргә тауыш бирәйек

«Правда» газетаһында баҫылған «Депутатский корпус» тигән мәҡәләлә һәр халыҡтан нисә кеше СССР халыҡ депутаты итеп һайланыуы күрһәтелә. Әммә башҡорт милләтенән бер генә депутат тураһында ла белешмә юҡ. Аҙ һанлы ненецтарҙан 10 депутат һайланған. Шул уҡ ваҡытта миллион ярым халҡыбыҙҙан СССР Верховный Советында ике, ә Милләттәр Советында бер генә вәкил булыуы аптырашта ҡалдыра. Киләсәктә Милләттәр Советы нигеҙҙә республикаға исем биреүсе халыҡ вәкилдәренән торорға тейеш, тип иҫәпләйем. Уның республикаларҙың төп халҡы илдең парламентында үҙҙәренең мәнфәғәттәрен яҡлау өсөн булдырылыуын иҫәптән сығарырға ярамай.

КПСС Үҙәк Комитетының милли политика тураһындағы платформаһында төп милләт хоҡуҡтарын сикләргә ҡамасаулаусы механизм булдырыу зарурлығы хаҡында әйтелә. Ә бына РСФСР һәм БАССР халыҡ депутаттарын һайлау буйынса закондарҙа ошо турала бер нәмә лә әйтелмәй.

Кире механизм бар. Ул — БАССР Үҙәк һайлау комиссияһының Башҡорт АССР-ы халыҡ депутаттарын һайлау буйынса һайлау округтары тураһындағы ҡарары. Ҡарарҙа БАССР халыҡ депутаттарын һайлау тураһындағы законда һайлау округтарындағы һайлаусылар һаны тигеҙ булырға тейеш тигән положение тупаҫ рәүештә боҙолған. Әйтәйек, Бәләбәй районының 12 мең һайлаусыһы ла, Күгәрсен районының 23 мең һайлаусыһы ла БАССР Верховный Советына икешәр депутат һайлаясаҡ. Әгәр Бәләбәй һәм Пәрмәкәй райондарында 6 мең кешегә 1 округ булдырыла икән, Күгәрсен районында — 4, Баймаҡ районында — 4, Әлшәй районында 5 округ булдырырға кәрәк икәнлеге күҙгә ташлана. Салауат, Учалы, Мәләүез, Хәйбулла һәм Зианчура райондары ла берәр округ менән сикләнгән. Һанап үтелгән район граждандары 2 тапҡыр әҙерәк хоҡуҡлы, йәғни 2 кеше бер тауышҡа эйә булып ҡала түгелме? Ә был бер ҙә төп милләт файҙаһына түгел, халҡыбыҙ ҡасанға тиклем үҙ илендә һаман ситләтелеп йәшәр?

Һығымта яһап, шуны әйтергә була: демократияға, халыҡҡа ҡаршы көстәр бөтә юлдар менән төп милләт вәкилдәрен етәксе вазифаларға үткәрмәҫкә тырыша.

Иртәгә республиканың Верховный Советына һайлауҙар башлана. Уларға беҙ халҡыбыҙ мәнфәғәттәрен яҡлай алырлыҡ, республикабыҙ статусын күтәреү өсөн көрәшерлек, иҗтимағи тормошто демократик үҙгәртеп ҡороу яҡлы Азат Абдуллин, Ғәзим Шафиҡов кеүек алдынғы интеллигенция, эшсе-крәҫтиән вәкилдәрен һайлайыҡ, иптәштәр!

**З. АЛТЫНСУРИН,**
**һайлаусы.**

# Нисек баһаларға?

«9 февраль көнө Баймаҡ районы Йылайыр урта мәктәбе уҡытыусыларының РСФСР халыҡ депутатлығына кандидат Р. Яхин, БАССР халыҡ депутатлығына кандидат Ә. Ниғмәтуллин, Баймаҡ район Советы депутатлығына кандидат Т. Кириченко һәм ауыл Советы депутатлығына кандидаттар М. Солтанов һәм Р. Сөләймәновалар менән осрашыу булды. Был осрашыуҙа КПСС-тың райком секретары Б. Күсәбаев та ҡатнашты. Ул, осрашыуҙы асып, Үҙәк Комитет Пленумы, Өфө ҡала комитетында барған хәлдәр тураһында ҡыҫҡаса үҙенең ҡарашын әйтеп үтте. Унан һуң БАССР халыҡ депутатлығына кандидаттарға характеристика биреп, Ф. Алсынбаева тураһында: «...Беҙ уны үҙебеҙ теркәнек, ләкин ундай кандидаттарҙың үтеүе хата булды. Алсынбаеваны теркәп тә, уның тарафынан тәнҡитләндек. Әгәр уны теркәмәһәк, ул Башҡорт телевидениеһын, уны булмаһа, Үҙәк телевидениены, йә «Америка тауышын» файҙаланыр ине.

Мин уны бөтөнләй белмәй ҙә инем, бына, белергә насип булды, — тип үкенеү белдерҙе. — Өфө ҡала комитетында барған ваҡиғалар — бөтөнләй урынһыҙ аңлашылмаған хәл. Башҡаларға һуҡырҙарса эйәреү. Магазиндарҙа колготки, порошок юҡ ваҡытта, ундай болғауыштар урынһыҙ.

Башҡортостанға союздаш республика статусы, башҡорт теленә өҫтөнлөк биреп, етәксе урында эшләгән кешеләрҙең бөтәһен дә башҡорт телен белеүҙе талап итеү дөрөҫ түгел.

Әгәр Алсынбаева килһә, һеҙ, интеллигенция вәкилдәре, уға тейешле отпор бирерһегеҙ, тип ышанам. Ул башҡорт ауылдарында ғына алҡыштар яулай ала.

Хәҙер модалы һүҙ артынан ҡыуыу китте: район үҙәгендә «Аманат» исемле милли клуб төҙөргә йыйыналар. Мин шунда булырға тейешмен, имеш. Хәҙер һеҙҙе ҡалдырам», — тип сығып китте.

**Р. ҮҘӘНБАЕВА,**
**Баймаҡ».**

10 февралдәге партия Өлкә Комитетының нәүбәттән тыш пленумы үҙгәртеп ҡороуға ышанысты һәм киләсәккә өмөттәрҙе нығытты. Тик райондарҙа күбеһе әле элеккесә ҡала. Бына үрҙә — һайлау алды осрашыуынан бер информация. Унда район үҙешмәкәр башҡорт клубтарынан депутатлыҡҡа берҙән-бер кандидат Флүрә Алсынбаеваға партия райкомы мөнәсәбәте асыҡ күренә. Әммә районда башҡорт хәрәкәтенең лидерҙарынан береһе, «Атайсал» клубы рәйсе, актив йәмәғәтсе, БАССР-ҙың атҡаҙанған уҡытыусыһы булған Флүрәне һайлаусылар үҙ итер тип ышанғы килә. Шулай уҡ Күсәбаев һымаҡ етәкселәр ҙә халыҡтың тейешле баһаһын алырҙар. Тик ҡасан?

**З. ИБРАҺИМОВ.**

# АУЫЛДЫҢ КИЛӘСӘГЕ ӨСӨН

Хозур тәбиғәтле Бөрйән яҡтарында тыуып үҫкән, әле Архангель районы «Липовка» совхозы директоры булып эшләгән Риф Ишдәүләт улы Баязитов ҡайҙа ғына, ниндәй генә эште башҡармаһын илке-һалҡылыҡты яратмай, үҙ-үҙенә, намыҫына тоғро ҡала белә.

Риф Ишдәүләтович 1983 йылда районда ғына түгел, бәлки, республикала ла иң артта һөйрәлгән хужалыҡҡа эшкә килә. Эйе, мираҫ ҡыуаныслыҡ түгел — яҙлы-көҙлө юлдарҙың өҙөклөгө, ярым-емерек мәктәптәр, балалар баҡсалары, магазиндар, клубтар, «перспективаһыҙ» ауылдар. Һөҙөмтәлә ситтән бәхет эҙләп, йәштәр ауылдарҙан китеп бөткән.

Яңы директор ауылдарҙың социаль проблемаларын хәл итмәй тороп, киләсәктә ниндәйҙер уңышҡа ирешеп булмаясағын яҡшы аңлай.

Эште ул ете саҡрым алыҫлыҡта ятҡан Көмәрле ауылына юл төҙөүҙән башлап ебәрә. Һуңынан совхоздың бөтә ауылдары ла яҡшы юлдар менән тоташтырыла, клуб төҙөлә, мәктәпкә ремонт яһала, һыйыр аҙбары төҙөлә, Бөйөк Ватан һуғышында һәләк булғандар иҫтәлегенә һәйкәл ҡуйыла.

Совхоздың башҡа ауылдарында ла эш йәнләнә. «Перспективаһыҙ» тип һаналған ауылдарҙа бәләкәй фермалар, производство майҙансыҡтары төҙөлә. Ә үҙәк усадьбаның үҙендә бөтә уңайлыҡтары булған йорттар ҡалҡып сыға, яңы типовой урта мәктәп һалына, китапхана асыла. Бөгөнгө көндә *Ниһәр йылғаһы аша 1 миллион* 400 һумлыҡ капиталь күпер сафҡа тапшырылыу өҫтөндә.

Тырышлыҡтар бушҡа китмәй. Йәштәр күпләп ауылда төпләнә башлай, хатта ситтәрҙән йәш ғаиләләр күсеп килә. Бынан алты йыл элек совхозда хужалыҡ белгестәре, урта звено кадрҙары, механизаторҙар етешмәһә, бөгөнгө көндә был проблемалар урындағы йәштәр иҫәбенә хәл ителгән. Әлеге мәлдә 26 совхоз стипендиаты республиканың төрлө уҡыу йорттарында белем ала.

Совхоздың экономикаһында ла алға китеш һиҙелерлек. Хәҙер был совхоз районда иң алдынғы хужалыҡтарҙың береһе булып иҫәпләнә. Үткән йылда, һауа шарттарының насар булыуына ҡарамаҫтан, 800 мең һумға яҡын табыш алынды.

Ауыл халҡы үҙе тураһында хәстәрлекте, иғтибарҙы аңлай, үҙ директорҙары йөҙөндә тәүәккәл, ҡыйыу эш итеүсе етәксене күрә. Хеҙмәт тобө — хөрмәт тигәндәй, «Липовка» совхозы коллективы Р. И. Баязитовты 793-сө Ҡырмыҫҡалы территориаль һайлау округы буйынса РСФСР халыҡ депутатлығына тәҡдим итеп, уға ҙур ышаныс күрһәткән.

Риф Ишдәүләтовичтан һайлау алды программаһының төп пункттары менән таныштырыуҙы һорағас, бына нимәләр һөйләне:

— Һыу буйындай ҡулдан килмәҫлек вәғәҙәләр бирергә йыйынмайым, шуның өсөн дә һәр нәмәне бөгөнгө көн талаптарынан сығып эш итергә кәрәк. Минеңсә, беренсе сиратта ауылдарҙың социаль-экономик нигеҙҙәрен нығытырға, хужалыҡ итеүҙә колхоз-совхоздарға үҙаллылыҡ бирергә ваҡыт. Арендаға күсеү ҙә эшселәрҙең хеҙмәт активлығын, эш өсөн уның луаплылығын күтәрә. Беҙ элек етәкселек итеүҙә лә үҙаллылыҡ тураһында хыялланa инек. Бер мин генә түгел. Хәҙерге ваҡытта был тәңгәлдә хәлдәр яҡшыра, эшләүе лә ҡыҙыҡлыраҡ була бара.

Икенсенән, ауыл хужалығы аҙыҡ-түлегенә хаҡ мәсьәләләрен яңынан ҡарап сығырға ваҡыт. Сөнки ҡала продукцияһына, техникаға, ауыл хужалығы машиналарына, төҙөлөш материалдарына, яғыулыҡҡа булған хаҡ менән ауыл хужалығы аҙыҡ-түлегенә булған хаҡты тигеҙләмәй тороп, ауыл экономикаһын күтәреп булмаясаҡ. Ҡалаларҙың ауылдарға шефлыҡ эшен дә оҙайлы, ныҡлы экономик нигеҙҙә ҡороу яғындамын. Бынан ике яҡ та тик отасаҡ ҡына. Шулай уҡ ғаилә, йәш быуынға интернациональ һәм патриотик тәрбиә биреү, милләт-ара мөнәсәбәттәр, шәфҡәтлелек, ҡатын-ҡыҙҙарҙың хеҙмәтен еңеләйтеү, бала тәрбиәләү өсөн шарттар тыуҙырыуға бөтә көсөмдө, тәжрибәмде һаласаҡмын.

Ошондай изге уйҙар менән янып йәшәй кандидат.

**Р. ӘЛМӨХӘМӘТОВА.**

# Ниәтең изге, Рәмил!

ХАЛЫҠ МӘНФӘҒӘТЕН күҙәткән, халыҡ ғәме менән йәшәгән кеше генә ысын-ысындан халыҡ вәкиле була алалыр ул. «Нефтепроводмонтаж» тресының 2-се төҙөлөш-монтаж тресының 2-се төҙөлөш-монтаж идаралығы коллективы Мәсетле районының Теләш ауылында тыуып үҫкән Рәмил Төхвәтуллинды 26-сы Фрунзе һайлау округы буйынса Башҡорт АССР-ы халыҡ депутатлығына кандидат итеп күрһәткәндә, моғайын, уның ошондай сифаттарын күҙ уңында тотҡандыр.

Р. Төхвәтуллин, 1968 йылда Өфө нефть институтын тамамлағас, нефть һәм газ промышленносы төҙөлештәрендә эшләп, мастерҙан алып ҙур төҙөлөш-монтаж идаралығы начальниғына тиклем күтәрелә. Хәҙер ул — газ һәм нефть үткәргестәр, газ компрессорҙары, нефть-насос станциялары, торлаҡ, промышленность һәм культура-көнкүреш объекттары төҙөү буйынса ҙур тәжрибә туплаған абруйлы белгес. Ул етәкселек иткән осорҙа был идаралыҡ күп эш башҡарҙы: 2 мең 20 километрҙан ашыу торба үткәргес, 18 мең 862 квадрат метрҙан ашыу торлаҡ, тиҫтәләгән промышленность объекттары төҙөп файҙаланыуға тапшырҙы.

Халыҡтың тормош-көнкүрешен яҡшыртырҙай ниндәй изге маҡсаттар ҡуя һуң Рәмил үҙ алдына?

ЙӘШТӘРҘЕҢ социаль яҡланғанлығы тураһында закон ҡабул итергә кәрәк. Шулай эшләгәндә генә йәштәрҙең уҡыу, торлаҡ-көнкүреш, культуралы ял итеү, стипендияһын арттырыу, эшкә урынлаштырыу мәсьәләләрен тамырынан хәл итергә була, тип иҫәпләй Рәмил.

Башҡорт АССР-ына союздаш республика статусы алыуға өлгәшмәйенсә, республикабыҙ хеҙмәтсәндәренең социаль, рухи-мәҙәниәт кимәлендә ниндәй ҙә булһа һиҙелерлек алға китеүҙе күҙ алдыма килтерә алмайым. — ти ул һайлаусылар менән осрашҡан мәлдәрендә.

Уның фекеренсә, Советтар реаль власка эйә булырға һәм республика тормошоноң экономик, мәҙәниәт һәм социаль өлкәләрҙә етәкселек һәм контроллек итергә тейеш.

Материаль, хеҙмәт һәм тәбиғи ресурстарҙың күпселек өлөшөнән файҙаланып күп табыштар алған, ә республикаға бик аҙ ғына средство бүлгән союз министерстволарының тар ведомство мәнфәғәттәренә сик ҡуйырға тигән ҡарашта тора ул.

Ошо көндәрҙә генә «Тирә-яҡ мөхитте һаҡлау тураһында» Башҡорт АССР-ының закон проекты баҫылып сыҡты. Унда күтәрелгән мәсьәләгә ҡарата ла үҙ фекере бар уның.

— Республикалағы экологик хәлде яҡшыртыу маҡсатында, — ти ул, — тирә-яҡ мөхиттең таҙалығына йоғонто яһап, зарар килтерерҙәй объекттарҙы төҙөүҙе фәҡәт бөтә халыҡ тикшереүенән һуң ғына рөхсәт итергә кәрәк.

Төҙөүсе булараҡ, Рәмил Төхвәтуллин «Башҡортостанда газ үткәреү» программаһын бойомға ашырыуҙы тиҙләтеүгә лә булышлыҡ итмәксе.

**А. БАЙСУРИН.**

# ЕТЕ ҠАТ ҮЛСӘП...

Әңгәмәсебеҙ — психология фәндәре кандидаты, Башҡорт дәүләт педагогия институты доценты В. Ф. Сафин.

**— Вадим Фәтхиевич, депутатлыҡҡа кандидат ниндәй шәхси сифаттарға эйә булырға тейеш? Психолог булараҡ, һеҙ был хаҡта ни әйтерһегеҙ?**

— Шәхси сифаттарҙың иң мөһиме — яуаплылыҡ.

**— Был сифатҡа тулыраҡ аңлатма бирегеҙ әле, сөнки күптәр уны башҡасараҡ аңлай: әйтәйек, етәкселек алдында буйһоноу, тыңлаусанлыҡ яуаплылыҡтан өҫтөн һанала.**

— Яуаплылыҡ — ул үҙ-үҙеңә намыҫ аша отчет биреү. Үҙ-үҙеңә отчет. биреү — халыҡ алдында йәки, киреһенсә, халыҡ һиндә үҙен күрергә тейеш. Яуаплылыҡ үҙ бурысыңды аңлауҙын, үҙ-аллылыҡтың, инициативаның һөҙөмтәһе ул. Икенсе төрлө әйткәндә, үҙеңдең:

а) мохтажлығыңды, теләгеңде, ынтылышыңды;

б) һәләтеңде, мөмкинлегеңде:

в) физик, физиологик һәм характерологик сифаттарыңды;

г) тәрән өйрәнелгән һәм үҙләштерелгән мораль-әхләҡи сифаттарыңды белеү һәм сағыштырып ҡарау. Был осраҡта яуаплылыҡ тойғоһо булған кеше үҙен уратып алған кешеләрҙең һәм халыҡтың, тотош милләтенең мәнфәғәтен яҡларға тейеш. Шулай булмаһа, ул «аҡыллы эгоист», индивидуалист ҡына. Күренеүенсә, яуаплылыҡ ул интеллектуаль, әхлаҡи сифаттарҙың берләшмәһе. Әммә ирекле кеше генә (экономик, мораль, политик, милләтселек ҡоллоғонан ирекле) яуаплы була ала. Дөрөҫ әйтәһегеҙ: яуаплылыҡ тыңлаусанлыҡтан (хатта вазифа буйынса булһа ла) ҡырҡа айырыла. Тыңлаусан кешенең артында һәр ваҡыт «бойороусы» әфәнде тора. Ул төрлө күрһәтмәләргә, йоҡламәләргә, циркулярҙарға таянып «тыңлаусандан» ҡушылған эшге аныҡ үтәүҙе талап итә, хәс тә хәрбиҙәрсә. Тыңлаусанлыҡтың ҡайҙа алып барғанлығы бөтәбеҙгә лә билдәле, ә яуаплылыҡ осрағында «бойороусы» һәм «тыңлаусан» урынында үҙҙәренең бурысын намыҫ менән үтәүсе ғорур, үҙ аллы, бойондороҡһоҙ шәхес тора.

**— Әгәр ҙә депутат һайлаусыларҙың ышаныcын аҡлай алмаһа, был осраҡта һайлаусыларҙы ғәйепләп буламы, әллә киреһенсәме?**

— Был осраҡта яуаплылыҡтың икенсе яғы ла бар. Ул — һайлаусылар яуаплылығы. Кем өсөн тауыш бирәһең? Ул нимәләр вәғәҙә итә? Иң мөһиме — ул нимәгә һәләтле? Һайлаусыларҙың күңелен, ышанысын яулап алыу һәр хәлдә ауыр буласаҡ. Вәғәҙәләрҙән, ҡоро һүҙҙәрҙән күптән арыныр ға ваҡыт. Кандидаттарға шуны әйткем килә: ҡулығыҙҙан килмәһә, халыҡты алдамағыҙ, һайлаусылар иһә «ете ҡат үлсәп — бер ҡат киҫһен»...

**— Кандидат ниндәй интеллектуаль сифаттарға эйә булырға тейеш?**

— Интеллект — ул «ҡалыпһыҙ» ҡыҙыҡлы һәм сифатлы фекер йөрөтөү һәм алдыңа ҡуйған бурысты тормошҡа ашырыу. Шулай булғас, кандидат бюрократик аппараттың бөтә «ҡалып»тарынан ҡотолоп, халыҡҡа яҡынайырға, уның ихтыяжынан сығып эш итергә тейеш. Тик ошо осраҡта ғына ул юғары интеллектҡа эйә була ала.

**— Кандидат ниндәй әхләҡи сифаттарға эйә булырға тейеш?**

— Әхләҡи сафлыҡ, намыҫлы булыу, идеяларға инанғанлыҡ, халыҡты аңлау. «Юғары»ла бер төрлө, «түбән»дә икенсе төрлө һөйләгән кандидаттар депутат булып һайланһа, беҙ әхләҡи өлкәлә плюралистик тайпылыуға юлығасаҡбыҙ. Ул саҡлыуға инде йәмғиәтебеҙ генә түгел — кешелек тә һәләкәткә осраясаҡ.

**— Ә политик ҡараштарға килгәндә?...**

— Плюралистик, йәғни бөгөн бер төрлө, иртәгә башҡаса түгел. Был, әлбиттә, шаяртыу һәм һүҙ уйнатыу. дәрәсен әйткәндә, был һорауға яуап биреү минең компетенциямда түгел. Минең аңлауымса, хәҙерге политик — ул Көнсығыш Европалағы, Кавказ аръяғы һәм Балтика буйы республикаларындағы хәл-ваҡиғаларҙы тәрән аңлата алыусы шәхес.

**— Вадим Фәтхиевич, һеҙҙеңсә, ниндәй кандидаттың депутат булып һайланырға ышанысы күберәк?**

— Телевидение аша үҙҙәренең программаларын һөйләгәндәр генә түгел...

**— Ни өсөн?**

— Улар СССР Верховный Советы депутаттарының программаһын үҙ һүҙҙәре менән ҡабатлап ҡына сыҡтылар.

**— Яңы кандидаттарҙың программаларын һеҙ нисегерәк итеп күҙ алдына килтерәһегеҙ, йәғни нисек булырға тейеш?**

— Хәҙерге республика тормошонан сығып ҡарағанда, түбәндәгеләр булырға тейеш:

— Башҡортостанға союздаш республика статусы, тулы хужалыҡ иҫәбенә күсеү;

— күп партиялы системаны закон нигеҙендә яҡлау өсөн көрәш;

— шәхси милектең төрлө формаларын закон нигеҙендә яҡлау өсөн көрәш. Ерҙе кем эшкәртә, тик шуныҡы ғына булырға тейеш;

— башҡорт милләтенең милләт булараҡ юғала барыуын иҫәпкә алып, ерле халыҡтың политик, экономик, социаль-мәҙәни статусын ысын-ысынлап нигеҙләү өсөн көрәш. Ҡулайлы шарттарҙы законлы рәүештә генә тыуҙырып быны атҡарырға була. Быныӊ өсөн РСФСР, БАССР Верховный Советтары тарафынан раҫланған махсус программа кәрәк. Юғиһә, былар барыһы ла ҡағыҙҙа һәм кандидаттарҙың вәғәҙәһендә генә торып ҡаласаҡ;

— башҡорт теленә дәүләт теле хоҡуғы яулау, шуның менән милләттең, уның мәҙәниәтенең юғала барыуын туҡтатып булмаясаҡ;

— шуны ла иҫтә тоторға кәрәк: Башҡортостанға союздаш республика статусы бирелһә, башҡорт теле дәүләт теле итеп иғлан ителһә, урында йәшәгән бөтә милләттәрҙең дә мәҙәниәтен үҫтереү, телен һаҡлау өсөн бөтә мөмкинлектәр һәм шарттар буласаҡ;

— атом электр станцияһы һәм Иштуған һыу һаҡлағысы төҙөлөштәрен туҡтатыу өсөн көрәш;

— башҡорт интеллигенцияһын урындағы халыҡтан әҙерләү, уларҙы уҡырға ситилгә ебәреү. Әлегә тик мәскәүҙәр, рустар ғына бара. Был тиң хоҡуҡлылыҡ түгел.

Кандидаттарҙың программаларында ошо пункттар бармы икән?

**— Һеҙ тәҡдим иткән программаға альтернатива булыуы мөмкинме?**

— Альтернатива бар. Һуңғы сиктә башҡорт халҡына резервация һорау.

**— Әңгәмәгеҙ өсөн рәхмәт, Вадим Фәтхиевич!**

**Ә. УТӘБАЕВ**
әңгәмәләште.

# ИНТЕРНАТЫМ — ТАР ҠАНАТЫМ...

Яңырағ, 24 февралдән 25-енә ҡараған төндә, Өфөлә тәүге тапҡыр күк күкрәйе. Фенологтарҙың фекеренсә, ҡыш көнө бындай хәлдәр бик һирәк күҙәтелә.

Шулай ҙа быға тиклем бер аҙна ғына элек ҡала тормошонда, аяҙ көндә күк күкрәгәндәй, тағы ла бер ваҡиға булып үҙғайны инде. Был — 1-се һанлы республика интернат-мәктәбенең 9—10-сы класс уҡыусылары тарафынан БАССР халыҡ мәғарифы министрлығына, «Комсомольская правда», «Ленинец», «Йәшлек» газеталары редакцияларына мәктәп директоры И. Вәлиев етәкселегендәге администрацияның баш-баштаҡлығынан ҡурсалауҙы һорап яҙған коллектив хаты ине.

**«Ҡәҙерле редакция! Һеҙгә Өфө ҡалаһының 1-се интернат-мәктәбе уҡыусылары яҙа. Яҙмайынса булдыра алмайбыҙ. Киң билдәле, данлы мәктәп балаларының бындай мөрәжәғәте һеҙҙе, бәлки, аптыратыр ҙа. Беҙҙең мәктәп бит изге йолалары һәм яҡшы эштәре менән дан ҡаҙанған. Тик эштәр, һеҙ уйлағанса, ябай түгел шул. Мәктәптә хәл ителмәгән бик күп проблемалар йыйылған. Шуларҙың иң ябайҙарынан башлайыҡ, йәғни беҙҙең ял итеүҙең ойоштороулоҙо һәм буш ваҡытты үткәреү мәсьәләһе.**

**Беҙҙә спорт түңәрәктәре һәм секциялар юҡ. Икенсе йыл инде мәктәптең вокаль-инструменталь ансамбле эшләмәй, китаптарға бай ғына булһа ла, уҡыу залы ябыҡ тора. Беҙҙең мәктәпкә бүленгән аҡса уҡыусылар файҙаһына тотонолмай. Полировка менән ҡопланған өҫтәлдәр, мәрмәр вестибюлдәр, ҡышҡы баҡса беҙгә нимәгә ул? Яҡшы китаптар, секциялар, спорт инвентарҙары үҙҙәре генә лә бит ниндәй шатлыҡ килтерерҙәр ине.**

**Хәҙер йәйге практика тураһында. Эш өсөн яраҡлы шарттар тыуҙырылғанда, беҙ ай буйы ла эшләргә әҙер... Шулай ҙа беҙҙең эшләгән аҡсалар ҡайҙа китә икән?**

**Ярай, быныһына ла түҙәбеҙ, тик йәшәү түҙел торғоһоҙ була башланы. Мәктәп гимнында «Интернат — беҙҙең ойобеҙ», ә тәрбиәселәр атай-әсәйҙәребеҙҙе алмаштыра, тип йырлайбыҙ. Ләкин «тел атабыҙ» — директорҙың тәрбиә эше буйынса урынбаҫары етәкселегендә тентеү яһап йөрөгәндән һуң улар беҙгә ниндәй ата-әсә булһын ти инде? Дәрестәрҙә кеше хоҡуҡтары тураһында һөйләйҙәр, ә «ойобөҙгә» ҡайтһаҡ, үҙебеҙҙең ватыҡ сумаҙандарҙы, әсе туҙҙырылған тумбочкаларҙы, сумкаларҙы күрәбеҙ. Ә инде, мәктәп коридорҙарында туҡтатып, кеҫәләрҙе тентегәндән һуң, ниндәй хоҡуҡ тураһында һүҙ булырға мөмкин? Хатта милиция эшмәкәрҙәренән дә быныӊ өсөн ордер талап итеңә.**

**Уҡыусылар фекеренә мәктәптә бөтөнләй ҡолаҡ һалмайҙар. Былар — беҙҙә хәл ителмәгән проблемаларҙың аҙ ғына өлөшө. Шуларҙы тикшереп, беҙгә ярҙам итеүегеҙҙе үтенеп һорайбыҙ».**

Бөтәһе илле ике уҡыусы ҡул ҡуйған.

Мәктәп администрацияһының «яуабы» йәшен тиҙлегендәй булды. Алдынғы интернаттың бәҫен ебәрмәҫ өсөн, улар, был турала хәбәрҙе тараттырмаҫҡа тырышып, ҡулдан килгәндең дә, килмәгәндең дә бөтәһен эшләргә керешә. Иң элек «ҡотҡо» таратыусыларға тотондолар. Мәктәп үҙидаралығы аша кәрәкле мәғлүмәттәр алынды. Фашланған уҡыусыларҙы интернаттан ҡыуып ҡайтарыу ҡеүегерәк янауҙар осто, уларҙан хаттарын редакцияларҙан кире барып алыуҙарын талап иттеләр, үҙ сиратында мәктәп комсоргы ла хатты ойоштороуҙа ғәйепләнде. «Йәшлек» редакцияһынан хәбәрселәр килеп өлгөрмәһә, был ваҡиға ни менән бөтөүе билдәһеҙ ине... Хәбәрсе лә кеше бит, тип уларҙы ла йәйләп тә, майлап та ҡараныҡлар, бер ни сыҡмағас, директорҙың еңел машинаһы ВЛКСМ-дың Өлкә Комитетына елдерҙе. (Торғонлоҡ йылдарының «өҫтән» әркәтә торған ғәҙәтен әле булһа ла онота алмайбыҙ шул).

Мәктәп етәкселәренең кәртәгә лә, тәртәгә лә һыймай сабыштыуҙары юҡҡа ғына түгел ине. Хатта яҙылған бөтә нәмәләр ҙә көткәндән артығы менән дөрөҫләнде. Махсус рәүештә төҙөлгән комиссияның тикшереүе һөҙөмтәһендә интернат тормошоноң, финанс эшмәкәрлегенең һәм балаларҙы хеҙмәткә йәлеп итеү нормаларының тупаҫ рәүештә боҙолоуы асыҡланды.

**Уҡыусыларҙың йәйге хеҙмәт практикаһында башҡарған эштәрен һанап китеү генә лә күп нәмәгәр тураһында уйланырға мәжбүр итә: ауыр каток тарҙы этеп йөрөп асфальт түшәүҙәр; йылылыҡ селтәре торбаларын стекловата менән урағанда махсус кейемһеҙ, хатта ҡайһы саҡта бейәләйһеҙ эш итеүҙәр; тимер-бетон плиталарын күтәреп, автокран урынына күтәреп, шул трассаны ҡаплауҙар; теплица һәм ике ҡатлы йорт өсөн котлован һәм траншеялар (йөҙәр кубометр ер ҡаҙыуҙар: ҡыйыҡ башында эшләгәндә һаҡланыу ҡайыштарының булмауы; ике дәйөм ятаҡтың да булмағаненең иҙәндәрен, стеналарын буяу һәм башҡалар. Буяу менән даими рәүештә эш итеүҙән ҡыҙҙарҙың баштары әйләнеп, ҡоҫҡолары килгән, ауыр күтәреүҙән малайҙарҙың билдәре һыҙлаған.**

Ә бит интернатта тәрбиәләнеүсе 540 уҡыусының 420-һе төрлө ауырыуҙар менән интегә (77,7 процент), шуларҙың 79-ына махсус дауалау һәм ашау тәғәйенләнергә тейеш; ни бары 120 генә бала әлегә һаулығына зарланмай. Иң ғәжәпләндергәне шул: уҡыусылар башҡарған бөтә эштәр өсөн түләү балаларға бер ниндәй ҙә ҡағылышы булмаған төҙөлөш кооперативы иҫәбенә индерелгән. Шулай итеп, өлкәндәр үҙҙәре эшләп тапмаған эш хаҡы алып ятҡандар, ә балалар йәмғиәткә файҙалы эш тип көнө буйы бил бөккәндәр. Ахыр сиктә, кем өсөн «файҙалы» һуң ул эш?! Һүҙ йөҙәр тәңкә тураһында ғына барһа — бер хәл әле, бында меңәрләгән, хатта унар мең һум хаҡында бара бит!

Уҡыусылар һуҡыр түгел дә һуң! Улар бөтәһен дә күреп, аңлап торалар. Ҡыйыуыраҡтары әйтеп тә ыҫҡындыралар, ләкин уларҙы тыңлау ғына түгел, шунда уҡ үтә ныҡыштарынан ҡотолоу яғын ҡарайҙар. Бәлки, шуғалыр ҙа интернатта балалар әллә ни тора алмай, ауылдарына тартыла. Ошо уҡыу йылында ғына, мәҫәлән, 1-се интернат-мәктәптән бөтәһе 91 уҡыусы ҡайтып киткән, шуларҙың 38-е 1 сентябргә бөтөнләй үк килмәгән. Балалар үҙҙәре булмаһа ла, уларҙың исемдәре класс журналдарына индерелгән...

Ошондай яһалма рәүештә һайлап алыу системаһы, атап әйткәндә, уҡый алмайҙар, ауырыйҙар, тип кәрәкмәгәндәрен ҡыуып ҡайтарыуҙар, яңыларын алғанда, имтихандар аша белемлерәктәрен һайлау һөҙөмтәһендә (атаәсәһе булмаған, ҡарауһыҙ етем балаңың ниндәй генә әҙерлеге булһын инде) интернат алдынғылар рәтенә сыға. Яҡшы булғас, йыл да күсмә Ҡыҙыл байраҡтар, Почет грамоталары, юғары исемдәр яуа. Төрлө яҡтан ҡунаҡтар ябырыла, уларҙың хөрмәтенә өҫтәл тулы ризыҡтар әҙерләнә, дәрәжәлерәктәре мәктәп сауналына «экскурсияға» алып барыла. Был саунаға, уның бассейнына интернат уҡыусылары күп булһа төштәрендә генә бер инеп сығаралар ҙыр... Өндә инде бөтәһен дә индермәгәндә лә, һис юғында врач күҙәтеүе аҫтында торған шул уҡ 79 ауырыу баланы һауыҡтырыу маҡсатында аратирә мәктәп мунсаһына ла алып барғанда, мөғайын, мунса ташы емерелмәҫ ине.

Интернат уҡыусыларҙың үҙидаралығы менән дан алған. Тәрбиәсеһеҙ махсус кластар булдырылған. Ләкин был идаралыҡтың, уҡыусылар фекеренсә, исеме есеменә тура килмәй. Социалистик ярыш һөҙөмтәләрен сығарғанда бөтә вымпелдар һәм тәүге урындар махсус кластарға биреләсәге алдан уҡ асыҡ. Шуға күрә күп балаларҙа ғәҙеллеккә ышаныс кәмегән. Тере кешеләр менән бындай эксперименттар үткәреү кәрәкме? Үҙегеҙ сағыштырығыҙ: 1-се интернат-мәктәпте 1989 йылда тамамлаусыларҙан юғары уҡыу йорттарына 10 а класынан 19 кеше, 10 б — 19, 10 в — 20, 10 г (махсус класс) — 8 һәм 10 д класынан 11 кеше уҡырға ингән. Аңлатмалар биреп тороу кәрәкмәйҙер...

Бер уйлаһаң, эште төҙәтеп тә булған кеүек. Тик шуларҙы мәктәп директоры И. Вәлиев ҡына быны аңларға теләмәй. Өҫтәүенә, 121-се һайлау округына ҡала Советына депутатлыҡҡа кандидат итеп күрһәтелгән агитплакатында ул шуларҙы, эшләгән эштәрен күрһәтеп, былай тип яҙа:

— мәктәп телевизион үҙәге төҙөлгән;

— эстрада, халыҡ инструменттары оркестрҙары, ҡурай ансамбле эшләп килә;

— мәктәпте тамамлап БДУ-ға инеүселәргә ай һайын 100 һум стипендия билдәләнгән, һәм башҡалар.

Директор иптәш бында бер аҙ фәстерепте ебәргән, шикелле. Хөрмәтле педагог күрәләтә ябай ғына грамматиканың бөгөнгө һәм киләсәк замандарын бутаған. Эйе, үҙенең уҡытыу буйынса урынбаҫары Ф. К. Заһирова менән бергәләп, улар рус теле һәм әҙәбиәте уҡытыусыһы Р. С. Әсфәндиярованы мәктәптән китергә мәжбүр итеп бик ныҡ яңылышҡандар, ахыры...

Хәйер, был турала беҙгә һөйләргә түгел. Һуңғы тарафтағы хәҡиҡәткә дәғүә итмәй генә, быны эшләүҙе БАССР Халыҡ мәғарифы министрлығы комиссияһына тапшырайыҡ. Билдәле сәбәптәр арҡаһында ҡайһы бер «етешһеҙлектәр» хаҡында ла һүҙ йөрөтөргә әллә ни ашыҡмай торайыҡ. Һәр хәлдә ОБХСС фекере ҡыҙыҡлыраҡтыр. Шулай ҙа беҙ бик аҙын ғына, йәғни йәмәғәт ойошмаларына, балаларҙы һаҡлау комитетына һәм, ахыр сиктә, прокуратура органдарына кәрәк саҡта мөрәжәғәт итеүҙе үҙ ҡарамағыбыҙға ҡалдырырға мәжбүрбеҙ. Сөнки балалар мәнфәғәтен күҙәтеү — иң мөһиме!

**Ю. МӘҠСУТОВ,**
**В. ИШЕМҒОЛОВ.**

Инсур ЙӘҺҮҘИН 1951 йылда Бөрйән районы Иҫке Мөсөт ауылында тыуған. Иҫке Собханғол урта мәктәбен тамамлағандан һуң һөнәрселек училищеһында уҡый. Совет Армияһында хеҙмәт итеп ҡайтҡас, район гәзитәһында әҙәби сотрудник, КПСС-тың район комитетында инструктор булып эшләй. Свердловскиҙа юғары партия мәктәбен тамамлай. Бөгөнгө көндә — Бөрйән районының «Таң» гәзитәһында редактор.

Инсур — эҙләнеүсән шағир. Уның шиғырҙарына форма төрлөлөгө, яңыса фекерләүгә, донъяны үҙенсә генә тойомлауға ынтылыш хас.

# Замандаш

Инсур ЙӘҺҮҘИН

## Йондоҙҙарҙы килә күрәһем

Һөйрәмәгеҙ, зинһар,
һөйрәмәгеҙ,
Иәбешмәгеҙ әле иңемә.
Ҡоласымды йәйеп
ынтыламын,
Бау таҡмағыҙ әле билемә.
Осам!
Осам!
Зәңгәр күкте ҡосам,
Йондоҙҙарҙы килә
күрәһем.
Ҡашмау кеүек кенә
аҡҡош юлы—
Күк төләмөн бар бит
үрәһем.
Беҙҙән өҫтә, тиеп таш
атмағыҙ,
Бырағытмағыҙ әле
тоҡандар.
Ебәрегеҙ инде ҡулығыҙҙан,
Тешләнешеп тартҡан,
тотҡандар.
Осам!
Осам!
Зәңгәр күкте ҡосам,
Мин ярһыумын ерҙә
тыуғанға:
Саңын борҡоп торған
юлдарҙа ла
Иөҙҙәремде нурҙар
йыуғанға.
Ҡолап ҡына ҡарап
булыр, тигән
Хафалар ҙа һеҙҙе отмаһен.
Ҡалай аһһат, үҙе генә,
тиеп,
Үҙе генә осоп китмәһен.
Ә мин осам!
Зәңгәр күкте ҡосам,
Ай ҙа йондоҙ, Ер ҙә
йыһанды,
Мәңгелекте алам
ҡосағыма,
Хистәремде таңсы

тыйһаммы?!
Әйҙә, һеҙ ҙә,
Һеҙ ҙә — бергә-бергә
Атлығайыҡ тағы өҫкәрәк.
Бер урында мыжғып
тапаныуҙан
Ҡотолорға күмәк көс
кәрәк.
Осам!
Осам!
Йондоҙҙарҙы ҡосам,
Йөрәккенәм — ҡояш,
таң алды.
Күңелемдә хистәр
елпенде лә,
Иңдәремдә ҡанат яралды.

## Ғүмер

Ғүмер...
Тереләрҙең
Йондоҙҙарға ашҡыныуы;
Даръя кисеүҙәре,
Теҙгә етмәҫ ташҡын
быуып;
Һөйөүҙәрҙең утын
Наҙ, һағышҡа бүлеүҙәре;
Бәхетеңдә илап,
Ҡайғыларға түҙеүҙәре;
Яҙмыш, тигән булып,
Бәхетеңә һыйыныуҙар...
Сәскә-үлән!
Үлән!
Сағыу төҫкә ҡыҙығыуҙар...
Ләкин ниңә,
ниңә?!
Даръя шиңә,
Ут — көл-күмер.
...Атыла йондоҙҙар.
Эй, был ғүмер...
Эй, был ғүмер...

## Уйланыу

Ҡыҙыҡ инде,
Берәү маҡтағанда,
Һүгеп һөйләй бүтән
хәбәрен.
Бер ҡараһаң, гүйә,
фәрештә һин,
Икенселәй — юҡтыр
әҙәбең.
Кемгә генә ярап
йәшәргә һуң,
Кемгә генә иман тоторға:
Кем алдында тәүбәләргә
килеп,
Кем алдында уттар
йоторға?
Мин шуларҙы уйлап баш
әйгәнмен,
Гүйә, луап — баҫҡан
урында...
...Яҙмыш оҙгән ғүмер —
ерҙә ята,
Үҙем оҙгән голдәр —
ҡулымда.

## Өс шиғыр

1.
Сабый саҡтың
сабырлығын йыйып,
Урелгәндә бишек күгенә.
Тел маяны булып
шиғыр тыуған,
Һәр кем табыныр-лыҡ
үҙенә:
— Әсәй!

2.
Сәсән ҡото миңә йөҡҡан
тигән,
Елғыуарҙы, ай-һай,
ел йығыр.
Ләкин отоп алған,
Ятлап тотҡан
Һүҙҙән сығыр тағы бер
шиғыр:
— Ерем!

3.
Өйрәтмәне бер кем:
Үҙ телемдә,
Йөрәгемдә,
Һөйөү утында.
Тик бер һүҙле генә
шиғыр тыуҙы,
Йәшерерлек түгел
уртымда:
— Яратам!

## Заман һәм заң

Йөрәгемде тоҡандырҙым
Йыһандың саҡҡыһынан.
Күңелдәрҙең төпкелдәре
Нурланһын яҡтыһынан.
Сеү!
Тик ниңә,
Ниңә генә,
Ҡапыл абындым әле;
Үҙемде үртәрҙәй булып
Дөрләп ҡабындым әле?
Маҡтауҙарҙа,
Йоплаүҙәрҙә
Рәхәтләнеп бер йөҙгәс,
Һүҙ-хәбәрҙе,
Һорондәрҙе
Иләктәр аша һоҙгәс,
Ярға сығып йылымымдан
Тел байлығын сүпләнем.
Ғүмер буйы эҙләнеүем
Уң һүҙгә лә етмәне.
Борон-боронға китә бит
Тылсымлы әкиәттәр.
Әүәл-әүәлдән, күптәндән
Ҡалған бит хикәйәттәр.
Ҡайҙа йомаҡ,
Таҡмаҡ ҡайҙа,
Сеңләүҙәрҙе кем белә?
Горголдәктең ни икәнен
Һөйләр икән кем генә?

Һай, егеттәр,
Егеттәрем,
Ҡурай тиҙҙән ни әйтер?
Үҙәбеҙҙә дәрт булмағас,
Ҡыҙҙар уйнаға хәҙер.
Уйланым да
Был һүҙҙәргә
«Ҡыҙыл китап» астым мин.
(Бер мәл, бәлки,
әйтмәҫһегеҙ,
Юҡҡа башын ватты тип).
Хаҡлымы мин?
Ысынлап та,
Заман башҡа,
Заң башҡа?
Төтәндәр ҙә бүтән хәҙер,
Юлды баҫҡан саң башҡа.
Хикмәтле хәбәр-хәтерҙәр
Бары үҙенсә бөгөн.
Әҙәмдәр сыҙап күтәрә
Замандың ауыр йөгөн.
Ләкин юғалып ҡалмаһын.
«Ҡыҙыл китап»-та көйө,
Өс кенә һүҙ —
Өс иманым:
Намыҫ,
Выждан
һәм
Һөйөү!

. . .

Һағыштарым яҙҙы
илатырлыҡ,
Ҡайғыларым баштан
ашырлыҡ.
Яҡты донъям донъя
түгел һымаҡ,
Тамуҡтарға ғына
тасырлыҡ.
Күңдәремдә ҡәлин
тотола ла
Төндәремдә айым тотола.
Йондоҙ тиһәм, еләк
ҡарҙар икән —
Отолмаҫлыҡ ерҙә отолам.
Хылдарҙан китте
сәмрегоштар.
Аҡбуҙаттың ялы сыуалған.
Устарыма алған аҫыл
таштың
Ҡәҙере юҡ,
Ҡом бит,
Һуалған.
Шундай сағы бөгөн
ғүмеремдең,
Шундай сағы бөгөн
донъяның.
...Яратам, тип йөрәк
шартлап китте.
Һин генә тик,
Тик һин тойманың...

# ЭКСПЕДИЦИЯ

**(Юмористик хикәйә)**

Фаяз ЙОМАҒУЖИН

Уйламағанда, көтмәгәндә ауылыбыҙға бер көтөү ғалимдар килеп төштө. Әллә филусыф, әллә филулыг тиҙәрме, кем булһалар ҙа, ат аҙбарындай гәләмәт автобусҡа тулғайнылар. Килеп төшеү менән, фольклор йыйабыҙ, тип эшк ҡубып йөҙ ҙа ике йәшлек Тохфәт ҡарттарҙарға тотондолар...

бейетеп теңкәгә тейеп бөттөләр.

«Ҡоро ҡашыҡ ауыҙ йырта» — тигәнде беҙҙең халыҡ бик яҡшы белә.

— Телдәр асылһын өсөн әҙ-мәҙ «төшөрөп» алырға кәрәк, — тибеҙ тегеләргә.

ребеҙ баҙлап киткәйне лә, һуңлаберәк ҡараһаҡ, ул да булһа бер шешә кәнбағыш майы булып сыҡты!

Асыуым да килмәгәйе, тот-тоҡ та тегеләргә «тел байлығы» күрһәттек. Быны ишеткән ғалимдар...

биш тәүлеккә ултыртырға компромат йыя!

Ошо мәлдә әллә ҡайҙан утыҙ туғыҙлы Бәҙретдин килеп сыҡты. Ғәҙәтенсә, ҡыҙмаса. Эштең ниҙә икәнен төшөнгәс, микрофондарын тартып алды ла кассеталарын тултырғансы таҡмаҡ...

Гөлсирә ҒИЗЗӘТУЛЛИНА

(Хикәйә)

А БРУЙЛЫ етәксе Харис Мәхмүт улы Ғөзәйеров ҡыҙыл келәм түшәлгән аҡ мәрмәр баҫҡыстан һәлмәк баҫып аҫҡа төшә. Һөрләгешеп эйәргән ярандарының береһе лә төпәш кәүҙәле, ҡыҫҡа аяҡлы, ауыр ҡарашлы түрәне ҡыуып үтергә баҙнат итмәй. Улар, дәрәжәләренә ҡарап, арттан теҙелгән. Етәксе белә: был һарайҙа уның ҡарашы төшкән һәр йән эйәһе ҡатып ҡалыусан. Быға бик ҡәнәғәт Харис Ғөзәйеров, сөнки унан вазифалыраҡтарҙа ла шул хәтлем абруй юҡ. Демократия уйнап маташҡанға шулай. Ғөзәйеровҡа иһә мәғлүм: әҙәм балаһы ҡаты ҡулды хөрмәт итә. Саҡ ҡына йомшарҙыңмы — көлә-көлә башыңа үрмәләй.

тейешенсә баһаламай ҡалмаҫ Ғөзәйеров. Кәрәк кеше өсөн йәнеңде фиҙа ҡылырға әҙер булыу, тоғролоҡ — әҙәм балаһын хайуандан айырыусы, юғарыға күтәреүсе иң төп сифат, тип баһалай түрә. Хужаға ярай белеүҙең зирәклек тә, нескәлек тә, һомғоллоҡ та, фиҙакәрлек тә талап иткән сетерекле сәнғәт, ҡатмарлы ғилем икәнен үҙ тәжрибәһенән белә. Әле үҙен шул сәнғәткә тулыһынса эйә булған иң һәләтлеләр генә уратып алған. Үҙ фекерен алға һөрөп сыпраңлаған шөкәтһеҙҙәрҙе аппаратты ҡыҫҡартҡанда осорҙолар, шөкөр. Иәтеш булды.

Ҡара машиналар теҙелешеп юлға сыҡты. «Урамдарҙы матурлағандар», — тип уйланы Ғөзәйеров иптәш. Ғәҙәти көн булыуға ҡарамаҫтан, аҡ бирсәткәләр кейеп үҙен сәләмләгән милиционерҙы күреп, күңеле күтәрелде.

Елдерешеп барып та еттеләр. Был Харис Мәхмүт улын күңелһеҙ уйҙарҙан йолоп алды.

Оҡшай ине был мәҙәниәт усағы иптәш Ғөзәйеровҡа, бик оҡшай. Үҙе лә күркәм, йыһаздары ла зиннәтле, хеҙмәткәрҙәре лә һәр кемдең вазифаһына, булмышына ҡарап, кәрәкле миҡдарҙа тейешле хөрмәтте теүәл күрһәтә белә. Ана, әле лә һәммәһе бергәләшеп болдорға теҙелгән. Директор, арҙаҡлы Иван Иваныч, оло ҡорһа-

Ишек төбөнә баҫҡан һаҡсы килбәтһеҙ һынын майшәм кеүек зифаландырырға тырышты, тик тороуҙан кәпәйгән ҡорһағын эскә тартып, тын да алмай ҡатып ҡалды. «Һай, афарин егет, урыныңды беләһең», — тип көләмһөрәне түрә, абайланы.

Тышҡа сығыу менән иркен һулыш алып тирә-яғына баҡты. Күңеленә хуш ине был таш диуар. Унда ла, һулда ла, өҫтә лә, аҫта ла тигәндәй, мәрмәр ҙә гранит — кос, ышаныс, тотороҡлолоҡ билдәһе. Хәҙерге тыңғыһыҙ осорҙа ысын ышыҡ булырҙай бындай урындар һирәк.

Түрә үҙенең ныҡ баҫып тороуына тағы бер инанырға теләгәндәй, аяҡ аҫтындағы гранит плиталарға гөпөлдәтеп баҫып алды. Шул саҡ ташты тишеп сыҡҡан йәшел үләнде абайлап кәйефе ҡырылды. Беренсенән, ул, ғөмүмән, тәртип ярата торған кеше, икенсенән, йәшел ҡыяҡ мөхәррир Юламановтың һүҙҙәрен иҫенә төшөрҙе. «Билдәлелеккә таҡте һыты-

ғын мылҡылдатып тирбәтә-тирбәтә баҫҡыстан-баҫҡысҡа һикерә, машинаның ишеген мотлаҡ үҙе асырға, түрәгә ихтирамын тағы бер ҡат иҫбатларға ашыға.

Б ИЛЕТ тикшереүсе әбейһәбей ҡырҡҡа бөгөлөп, эш күрһәткән булып йүгереклә й. Һәр ерҙә тәртип. Елпелдәшкән артистарҙы, темеҫкенгән тамашасыларҙы күрмәҫһең. Хәйер, тамаша залы ишеге эргәһенә оймәклөшкән икән бер төркөм.

Иптәш Ғөзәйеровҡа хөрмәт күрһәтеп гөүләшкәндәрен, иренен ҡыйшайтҡан булып, мыҫҡыллы ҡарап торған ҡатынды ҡайҙалыр күргәндәй итте Харис Мәхмүт улы. Иәмһеҙ бисәләрҙе, ғөмүмән, яратмай ине түрә, ә инде былай үҙен әллә кемгә ҡуйғандарҙы тәре бирәһе кеүек күрә. Шуға күрә етәксеһенең баҫҡан эҙҙәрен дә һыуытмай килгән урынбаҫары:

— Залда артыҡ бер кеше лә булмаһын, — тип киҫәтте.

— Харис Мәхмүтович, га-

ларҙы бер аҙға шаңҡыта һуҡҡайны. Әммә Харис Мәхмүт улы, тәжрибәле етәксе булараҡ, үҙен сағыштырмаса тиҙ ҡулға алды һәм шунда уҡ ойоштороу эшенә тотондо. Әҙәм балаһын урынына ултыртыу өсөн әллә ни күп кәрәкмәй. Юламановтың дошмандарын бығаса ауыҙлыҡлап килә ине, әле килеп бәйҙән ысҡынырға ваҡыт икәнлеккә ишара яһаны. Ялыу ойошторолдо. Тиҙ арала коллективында фирҡәлеләрҙе йыйып баш-баштаҡ мөхәррирҙең ысын йөҙөн асырға ҡарар ителде.

И ЮНЬ айында яуған ҡар кеүек көтмәгәндә килеп төштө улар редакцияға. Әммә кәрәк кешеләр аңғартылғайны, әҙерләнгәйне.

— Коммунист Юламанов өҫтөнән яҙылған бер кисә ялыу, уның һуңғы осорҙа ебәргән етди сәйәси хаталары, етешһеҙлектәре, кисекмәҫтән йыйылышын һөйләшергә мәжбүр итте беҙҙе, иптәштәр. — Ғөзәйеровтың урынбаҫары тәүге һүҙҙән үк барыһын да ярып һалды.

Хәҙерге заманда тураһын әйтеп, етәкселектең теләген аңғартып һөйләмәгәндә, дилбегәне ҡулға урабыраҡ тотмағанда, демократияның әллә ҡайҙа шырлыҡҡа алып инеп китеүе бар. Һүҙҙе Ғөзәйеров дауам итте:

— Мөхәррир иптәш үҙен һуңғы осорҙа сәмәһеҙ иркен тота башланы. Ул тоҡандыра яҙған милләтселек усағын, мәҫәлән, һүндереү өсөн күпме көс сарыф ителде. Ялған абруй артынан ҡыуып, ысынбарлыҡтың күберәк кире яҡтарын сағылдырыу менән мауыға. Ул әлеп алып һелкеп һалған кешеләр аҡлау һәм яҡлау эҙләп беҙгә мөрәжәғәт итергә мәжбүр. Төптәнерәк ҡараһаң, уларҙың дәғүәләре дөрөҫ булып килеп сыға.

Етәксе уҫал итеп, ҡурғаш ҡараштарын йыйылыштағыларҙың әле береһенә, әле икенсеһенә күсереп, һеңдергәнсе һөйләне. Тәүҙә йәйелеберәк ултырырға самалағандарҙың арҡалары семерҙәп, сырайҙары тартылып китте хатта.

Юламанов яҡлылар бындай дәррәү һөжүмдән аҙап ҡалды. Бер-икеһе тороп мөхәррирҙең ыңғай яҡтарын һөйләмәксе булғайны, әммә иптәш Ғөзәйеров уларҙың өнөн тиҙ үк тыйҙы: «Беҙгә ялағайҙар, тәрилкә тотоусылап кәрәкмәй!»

Бик күптәрҙе уйға һалды был һүҙҙәр. «Юламановты эшенән бушатһалар ҙа, уға бер ни түгел. Башы бар, белеме бар. Ә мин, сыҡмаған йәндә өмөт бар тип саҡ йөрөгән бәндә, ағымға ҡаршы барып ни ҡылырмын?!»

— Күптәрҙең меңеһен шундай ҡорт кимерә башлауына иманы камил ине түрәнең. Ысынлап та, аҡыллыға ишара ла етте, тәнҡитселәр ҙә, мәсьәләгә «объектив» баһа бирергә теләүселәр ҙә бермә-бер артты.

. . .

Х АРИС Мәхмүт улы үҙ уйҙарына сумып ҡайҙа ултырыуын да, тамаша хаҡында ла бөтөнләй онотҡайны, әле килеп ҡолағына ягылған яғымлы моңдо, сәхнәне балҡытып йырлай-йырлай килеп сыҡҡан артисты

булған икән. Кәүҙәгә ҡураныс сағында мыҡтыраҡ күренәйем, исмаһам, тип пинжәкте берәр размерға ҙурыраҡтан алһа-алды, моратына ирешеп, сос булды.

Б ЫЛ уйҙарынан бер аҙ кәйефе ауырланғандай иткәс, түрә бар нәмәгә ҡул һелтәп, ирәйеп концерт ҡарамаҡсы булды. Эргәһендәге режиссерға, уңдан да, һулдан да теҙелеп ултырған ярандарына ҡараш ташланы. Уларҙың етди ҡиәфәтенә, кәсергәнеп сәхнәнән күҙ ҙә алмай ултырыуҙарына көлкөһө килде: «Йомортҡанан йөй эҙләргә ҡушылған тиерһең. Ҡайһылай белгес булып ҡыланған булалар». Бына ярандарының береһе эшлекле ҡиәфәт менән өлтөрәп сәхнә артына уҡ инеп китте. «Үәт, быныһы ысын белгес, — тип уйланы Ғөзәйеров, ҡысҡырып көләп ебәреүҙән саҡ тыйылып. — Ҡайһы бейеүсенең алғы кәкре тип төп уртаһында ултып һораһаң да сатнатып яуап бирер».

Ә бына режиссерҙы хөрмәт итә етәксе, хатта шыртлаңҡырай. Ғәләмәт бер әҙәм, утта янмаҫ, һыуҙа батмаҫ. Һис бер үҙенең баһаһын төшөрмәҫ, шул уҡ ваҡытта дәрәжәһен белер. Рәхәт кенә итеп күңелеңде арбап алыр ҙа үҙең дә һиҙмәй уға хеҙмәт итерһең дә итерһең. Мөғәмәләһенән дә мәҙәниәтлеге аңҡып тора. Түрә уны

хатта сит ил ресторанындағы нәзәкәтле официанттарға оҡшатып ҡуя. Ә беҙҙекеләр бит сама белмәй, йә артыҡ тупаҫ ҡылана, йә үтә сесолә неп, ялағайланып ташлай. Аңһыҙлыҡтандыр, моғайын.

Шул саҡ ҡолағына ярып ингән һүҙҙәргә һертелдәп китте Харис Мәхмүт улы. Сәхнәгә икенсе кеше сығып өлгөргән икән. Нимә, нимә тип йырлай был ырғандаҡ егет?

*Коно-төнө бейей торғас,*
*Тишелде күн табаным, —*
*тип торттөрә түгелме һуң?..*
*Ҡоймаҫлыҡ та түгел. Тыңлауына мөхәррир ингәс бул-*
һа, ике ҡулға бер эш ине лә. Ә бына Юламановтың ихтыяр көсөн һуғарып торған болаһ сығанағы, һарыуы ҡайла ...нап торған халыҡ ҡурҡыныс. Ни ҡылып ҡарарға сыраҡ. Ни ҡылып ҡарарға икән хәҙер? Аптырағас: «Демократия ике башлы таяҡ», — тип уйланы Ғөзәйеров. — Үҙенле ҡыҫҡанға ғына ирек кәсәйһең икән, Юламанов. Эшем эш булһын, бөйөрөгөм үтәлһен, тигән етәксе өсөн демократия оронсаҡ ҡына. Кәрәк мәлендә фарман биреп

юлдарҙа ла
Иәҙҙәремде цурҙар
йыуғанға.
Ҡолап ҡына ҡарап
булыр, тигән
Хафалар ҙа һеҙҙе өтмәһен.
Ҡалай анһат, үҙе генә,
тиеп,
Үҙе генә осоп китмәһен.
Ә мин осам!
Зәңгәр күктә ҡосам,
Ай ҙа йондоҙ, Ер ҙә
йыһанды,
Мәңгелектә алам
ҡосағыма,
Хистәремдә тамсы

Кем алдында уттар
йоторға?
Мин шуларҙы уйлап баш
эйгәнмен,
Гүйә, луан — баҫҡан
урында...
...Яҙмыш оҙгән ғүмер —
ерҙә лта,
Үҙем оҙгән гөлдәр —
ҡулымда.

## Өс шиғыр

1.

Сабый саҡтың
сабырлығын юйып,

Илөктәр аша һоҙгәс,
Ярға сығып йылмымымдан
Тел байлығын сүпләнем.
Ғүмер буйы эҙләнеүем
Уи һүҙгә лә етмәне.
Борон-борондан китә бит
Тылсымлы әкиәттәр.
Әүәл-әүәлдән, күптәндән
Ҡалған бит хикәйәттәр.
Ҡайҙа йомаҡ,
Таҡмаҡ ҡайҙа,
Сеңләүҙәрҙе кем белә?
Горголдәктең ни икәнен
Һөйләр икән кем генә?

сәмрегаштар.
Аҡбуҙаттың яны сыуалған.
Устарыма алған асыл
таштың
Ҡәҙере юҡ,
Ҡом бит,
Ыуалған.
Шундай сағы бөгөн
ғүмеремдең,
Шундай сағы бөгөн
донъяның.
...Яратам, тип йөрәк
шартлап китте,
Һин генә тик,
Тик һин тойманың...

# ЭКСПЕДИЦИЯ

## (Юмористик хикәйә)

Фаяз ЙОМАҒУЖИН

Уйламағанда, көтмәгәндә ауылыбыҙға бер көтөү ғалимдар килеп төштө. Әллә филусыф, әллә филулыг тигәрме, кем булһалар ҙа, аг аҙбарындай ғәләмәт автобусҡа тулғайнылар. Килеп төшеү менән, фольклор йыйыбыҙ, тип зыҡ ҡубып йөҙ ҙә ике йәшлек Тохфәт ҡартты эҙләргә тотондолар. Өйөнә табан сәүкә тубындай эркелешеп экспедиция килгәнен ишеткәс үлергә ятҡан Тохфәт ҡарт ырғып тороп әбейенә, килһәләр: «Ҡартымдың гүр эйәһе булғанына биш былтыр инде», — тип әйтергә ҡушты ла үҙе һарай артындағы бил тиңенән үҫкән ата кесерткән араһына сумды. Күрәһең, экспедиция тигән нәмәне Тәфтиләү заманындағы атып та аҫып, ҡыйратып та яндырып йөрөгән каратель экспедицияһы, тип фараз иткәндер инде.

Тохфәт ҡартты таба алмағас, тегеләр ауылдың икенсе осона табан төшөп китте. Сиғандар кеүек, өй һайын инеп, халыҡҡа өҙмәй ҙә ҡуймай бәйләнеп, йырлатып та бейетеп теңкәгә тейеп бөттөләр.

«Ҡоро ҡашыҡ ауыҙ йырта» — тигәнде беҙҙең халыҡ бик яҡшы белә.

— Телдәр асылһын өсөн әҙ-мәҙ «төшөрөп» алырға кәрәк, — тибеҙ тегеләргә. Ысынлап та, әҙерәк «йөткөләп» алғанда, күрһәтер инек инде. Бер башлаһаҡ, тыйып та ала алмаҫтар!

Аңламағас, аңламанылар инде, ғалим булып йөрөһәләр ҙә. Беҙҙе шарт-шорт фотоға төшерергә тотондолар.

Әрһеҙләшеп йәнә:

— Майларға кәрәк ине, — тибеҙ.

— Майлар өсөн талоныбыҙ юҡ шул, — ти тегеләр.

— Ярты менән майлағыҙ, — тип тураһын ярып һалдыҡ аптырағас. — Ҡалала магазиндарҙа һатылалыр бит...

— Һәй эттәгенәһе! Күптән шулай тиҙәр уны! — тип былар «һә» тигәнсе бер ярты һөйрәп сығарҙы. Моратыбыҙға ирештек буғай, тип күҙҙәребеҙ баҙлап киткәйне лә, йүнләберәк ҡараһаҡ, ул да булһа бер шешә кәнфәғыш майы булып сыҡты!

Асыуым да килмәгәйе, тоттоҡ та тегеләргә «тел байлығы» күрһәттек. Быны ишеткән ғалимдар күлдәк еңдәрен генә түгел, салбар балаҡтарына тиклем төрөп, автобустарына табан сапты. Ул-был була ҡалһа, тип беҙ ҙә устарыбыҙҙы төкөрөклөп, ҡойма ҡаҙыҡтарына күҙ һалып ҡуйҙыҡ. Автобустарын дер һелкетеп әйберҙәре араһында ҡаҙындылар ҙа, нәмәләр күтәреп, кире юрғалап килделәр. Аллаға шөкөр, ҡулындағы магнитофон ғына булып сыҡты.

— Бынамын тигән диалект! — тип ҡысҡырышып микрофондарын ауыҙға тығып киләләр.

— Сөүегеҙ! — тим шым ғына, телдәрен тыя алмай лыбырҙашып торған егеттәргә. — Моғайын, былар араҡы һораған өсөн беҙҙе унбиш тәүлеккә ултыртырға компромат йыя!

Ошо мәлдә әллә ҡайҙан утыҙ туғыҙлы Бәҙретдин килеп сыҡты. Ғәҙәтенсә, ҡыҙмаса. Әштең ниҙә икәнен төшөнгәс, микрофондарын тартып алды ла кассеталарын тултырғансы таҡмаҡ әйтте лә ташланы. Уның туҙға яҙмаған әҙәм мәсхәрәһе таҡмаҡтарын ишетеп, ҡатын-ҡыҙ, балаларын етәкләп, төкөрөнә-төкөрөнә төрлөһө төрлө яҡҡа таралышып бөттө.

Ә Бәҙретдин һайрауын белде. Ғалимдарҙы әкиәт һөйләп тә киндердерҙе. Фуражкаһын атып бәрҙе лә сүгәләй-сүгәләй, саң туҙҙырып бейергә тотондо. Был ғәләмәтулланы күреп, мөйөш һайын еҫкәнеп йөрөгән эттәргә тиклем ҡасып бөттө.

Уның ҡарауы, ғалимдарҙың шатлығы баштарынан ашҡайны. «Был тиклем дә бай материал иң кәмендә кандидатлыҡ диссертацияһына тарта, докторскийға етмәһә әле!» — тип үрле-ҡырлы һикерешеп ҡайтып киттеләр.

# Ижад та, тормош та — дөйөм ятаҡтамы?

«Йәшлек» газетаһының «Замандаш» бите ижади йәштәрҙең тормошона, эшенә ҡарата анкета-һорау менән мөрәжәғәт иткәйне. Һеҙҙең һорауҙарға яуап итеп мин дә фекеремде әйтергә батырсылыҡ ҡылам.

Республикабыҙҙың бик күп ижади йәштәре менән танышмын. Күптәренең әҫәрҙәренә һоҡланам, нисә йылдар буйы ҡыйын тормошта йәшәүҙәрен күреп әсенәм. Ниндәй генә ауырлыҡтарҙы еңеп булһа ла ижад итергә, халыҡ көнкүрешен, кәйефен сағылдырырға тырышып ятҡандарына, халыҡ менән бөгөнгө көндә бергә атлауҙарына шатланам. Һәм һеҙҙең «Замандаш» битендәге һорауҙарҙың иң кәрәкле ваҡытта күтәрелеп сығыуын бик урынлы тип һанайым.

Газета уҡыусылар онотмағандыр, һеҙҙең беренсе һорауығыҙҙа: «Бөгөнгө йәш ижади интеллигенцияға ниндәй баһа бирер инегеҙ?» — тиелә.

Республикабыҙҙың ижади йәштәре, ленинизм принциптарына ҡаршы килмәй, һәр саҡ халыҡ менән бергә булып, уның уй-тойғоһон, кисерештәрен, ҡайғы һәм шатлыҡтарын уртаҡлашып йәшәй.

Ижади йәштәр үҙҙәренең ҡыйыу шиғырҙары, тормошобоҙҙағы йәмһеҙлектәрҙе фаш иткән сатирик хикәйәләре, эшлекле фекерҙәре менән ваҡытлы матбуғат биттәрендә сығыш яһай.

**Ижади йәштәр үҙҙәренең хоҡуҡтарын ҡыйыу яҡлай. Быға үҙебеҙҙең «Йәшлек» газетаһы сыға башлауын миҫал итеп килтерергә мөмкин. Сөнки һәр йәш кеше үҙенең ижад емешен, уй-фекерҙәрен, тәржемәләрен үҙҙәренә тәғәйенләнгән матбуғат битендә тиҙерәк һәм ҡыйыуыраҡ хәл итеүгә өлгәшәсәк. Республикабыҙҙағы ижади йәштәрҙең эшен хуплайым. Ләкин һеҙҙең икенсе һорауығыҙ беренсе яуабыма ҡара таптар индерергә мәжбүр итә.**

**Беренсенән, йәштәр нисек кенә үҙ эштәренә мөхиббән китеп ҡарамаһын, тормошобоҙҙағы төрлө ваҡ (кем өсөн ваҡ, кем өсөн ҙур) мәсьәләләр уларға ҡолас йәйеп ижад итергә ифрат та ныҡ ҡамасаулай. Бер нисә миҫал ғына килтереп үтәм. Былтыр ғына сыҡҡан «Ете шишмә» китабының авторҙары — йәш шағирҙар Рәмил Дауытҡолов, Әхмәр Үтәбаев, Рәйес Түләковтарҙың тормошона һәм ижадына туҡталам.**

Улар бына хәҙер нисә йылдар инде фатир таба алмай, ғаиләләре менән ятаҡтан-ятаҡҡа күсеп йөрөп яфа сигә. Шундай кәйеф менән нисек ижад итмәк кәрәк? Ә улар түҙә, ниндәгәләр өмөт итә. Аптырап ҡуяһың. Был түҙемлек үҙе генә лә ижади йәштәребеҙҙә етәксе иптәштәргә ышаныстарының юғалып бөтмәүен иҫбатлай түгелме? Ошо хәлдә йәшәүҙәренә ҡарамаҫтан, улар халыҡҡа бәлә һалмай, сөнки быныҡ халыҡтан сыҡҡан хәл түгел икәнен дөрөҫ аңлайҙар.

Ижади йәштәрҙе әлеге көндә, социаль көнкүрештән башҡа, уларҙың ижади эшенә оҙаҡ һәм шикләнеп ҡарауҙар борсой. Юҡһа, был осто әйтеп үткән йәш шағирҙарҙың бөгөнгө көнгә бер нисә китабы донъя күргән булырға тейеш ине. Үҙ күҙҙәрем менән мин уларҙың әллә нисә китап сығарырлыҡ шиғырҙарын, хикәйәләрен, пьесаларын уҡығаным бар. Әҫәрҙәре бөгөнгө тормошто сағылдыра...

Халыҡҡа хеҙмәт итеү өсөн йәнен-тәнен аямаған ижади йәштәр композиторҙар, рәссамдар араһында ла, хәбәрселәр һәм поэзия, проза, драма өлкәһендә эшләүселәр араһында ла етерлек. Үҙҙәре дөйөм ятаҡтарҙа йәшәгән кеүек (уны таба алһалар әле), шиғыр китаптары ла дөйөм ятаҡ формаһында сыға. Маҡтауға лайыҡ эшме был?

Өсөнсө һорауға күсәм. Минең тәҡдимем: һис юғы ижади йәштәрҙең үҙҙәре өсөн ИТК (йәштәр торлаҡ комплексы) төҙөү мәсьәләһен күтәрергә кәрәк. Бәлки, үҙҙәренә үҙҙәре өй һалып инерҙәр ине. ИТК-ның тәртибен үҙем бик яҡшы белмәйем. Тик белгестәр ҙә бар бит. Кем әйтмешләй, тамағы туҡ, өҫтө бөтөн кешегә ижад итеүе лә, хеҙмәт итеүе лә күпкә күңеллерәк һәм еңелерәк булыр ине.

Дүртенсе һорауға ла бер нисә һүҙ менән яуап биреп булыр ине. Ләкин ул да бик оло һорау һәм күп аңлатыу талап итә. Бар теләгем шул: партия, дәүләт, йәмәғәт ойошмалары ҡулынан килгән саҡлы ижади йәштәргә төрлө яҡлап ярҙам ҡулы һуҙырға, матди һәм рухи ярҙам күрһәтергә тейеш.

Иң һуңғы һорауығыҙға ла тик теләктәр өҫтәп сығырға мөмкин. Ләкин теләк-теләк менән, ә аныҡ эш аныҡ эш булып ҡаласаҡ.

Әлегә мин ижади йәштәргә торлаҡ мәсьәләһенән ҡотолоу юлдарын ыҡлап әҙләргә тигән мәсьәләне иң беренсе планға ҡуям. Сөнки йортһоҙ-ниһеҙ беҙҙең ижади йәштәр һәр саҡ йәш булып тик йөрөйәсәк.

Ф. ҠУНАФИН.

үҙе эш...ландырырға тырышты, тик тороуҙан кәпәйгән ҡорһағын эскә тартып, тын да алмай ҡатып ҡалды. «Һай, афарин егет, урыныңды беләһең», — тип коломһорәне түрә, абайланы.

Тышҡа сығыу менән иркен һулыш алып тирә-яғына баҡты. Күңеленә хуш ине был таш диуар. Уңда ла, һулда ла, өҫтә лә, аҫта ла тигәндәй, мәрмәр ҙә гранит — кос, ышаныс, тотороҡлолоҡ билдәһе. Хәҙерге тыңғыһыҙ осорҙа ысын ышыҡ булырҙай бындай урындар һирәк.

Түрә үҙенең ныҡ баҫып тороуына тағы бер инанырға теләгәндәй, аяҡ аҫтындағы гранит плиталарға гөпөлдәтеп баҫып алды. Шул саҡ ташты тишеп сыҡҡан йәшел үләнде абайлап кәйефе ҡырылды. Беренсенән, ул, ғөмүмән, тәртип ярата торған кеше, икенсенән, йәшел ҡыяҡ мөхәррир Юламановтың һүҙҙәрен иҫенә төшөрҙө. «Билдәлелеккә тәүге ынтылыштарҙың артыҡ ярһыу булыуы һис тә гәжәп түгел. Хатта ерҙе тишеп сыҡҡан нәфис үлән ҡыяғы ла тәүҙә һөңгө рәүешендә була», — тигәйне ул.

Бына нисә ай инде бер баш-баштаҡ әллә күпме кешегә тынғы бирмәй. Иә, билдәлелеккә һылтанып, газетаһында баш китерлек әйберҙәр баҫтыра, йә юғарынан бирелгән күрһәтмәләрҙең үтәлешенә бармаҡ аша ҡарай. Алйот, эшлекһеҙ кадр булһа бер хәл ине. Өйөрлө йүләр, йәш-елкенсәктең баш ҡалҡытыуы, демократия тип лаф ороүе иптәш Ғөзәйеровты һис тә борсомай. «Ныҡыраҡ туҙынһындар, ыштандарын һалдырып ҡайыҙларға сәбәп булыр», — тип кепә ҡуя. Ә бына Юламанов кеүек әйһенле, өҫтә телле, эшлекле кешеләр азатлыҡ менән билдәлелектең ысынлығына ышана ҡалһа — донъяның аҫты-өҫкә килерен көт тә тор. Харис Мәхмүт улы, үҙен ҡапылда билән алған хәүефхәтәрҙе һирпеп ташлағандай, башын артҡа ҡайҡайтып ҡураныс һынын турайтты, бөтә асырғаныуын үксәһенә күсереп, йәш үләнгә иҙгәнсе баҫты, унан һалмаҡ атлап ҡара машинаһына йүнәлде. Түрәкең уйҙарын аулап торғандай, ярандары ла, ҡояш йылыһына ташты тишеп, ҡарҙы ашап юғарыға ынтылған күгүләнгә затлы туфлиҙары менән баҫа-баҫа, алға атланы. Иң елгәре тас кәрәкле мәлдә генә ҡырҡа ынтылып турһәнә ишек аса һалды. Был ынтылышты ла һикерә, машинаның ишеген мотлаҡ үҙе асырға, түрәгә ихтирамын тағы бер ҡат иҫбатларға ашыға.

**Б**ИЛЕТ тикшереүсе әбейһәбей ҡырҡҡа бөгөлөп, эш күрһәткән булып йүгерекләй. Һәр ерҙә тәртип. Елпелдәшкән артистарҙы, тегемеҫкенгән тамашасыларҙы күрмәҫһең. Хәйер, тамаша залы ишеге эргәһенә өймәкләшкән икән бер төркөм.

Иптәш Ғөзәйеровҡа хөрмәт күрһәтеп гөүләшкәндәрен, иренен ҡый[ш]айтҡан булып, мыҫҡыллы ҡарап торған ҡатынды ҡайҙалыр күргәндәй итте Харис Мәхмүт улы. Иәмһеҙ бисәләрҙе, ғөмүмән, яратмай ине түрә, ә инде былай үҙен әллә кемгә ҡуйғандарҙы тәре бирһә кеүек күрә. Шуға күрә етәксеһенең баҫҡан эҙҙәрен дә һыуытмай килгән урынбаҫарын:

— Залда артыҡ бер кеше лә булмаһын, — тип киҫәтте.

— Харис Мәхмүтович, газетанан кешеләр килгән бит әле. — Уңайлы креслоға ҡайҡайып ултырған етәксеһен борсорға баҙнат итте шулай ҙа урынбаҫар. — Эш өсөн бик кәрәк тиҙәр бит.

«Әһә, Юламановтың хәбәрсеһе икән, — тип уйланы Ғөзәйеров, теге ҡатынды ҡайҙа күргәнен төшөнөп. — Ярар, ниһен. Үҙҙәрен әллә кемгә ҡуя башланылар. Үҙгәртеп ҡороуҙы улар ғына алып бара, имеш. Тел сарларға кемдең дә ҡулынан килә. Бына һин халыҡтың өҫтөн ботәйтеп, тамағын туйҙырып ҡара»:

— Хәрби сер һаҡлайҙар тиерһең. — Ишекте көүҙәләре менән ҡаплап торған вахтер әбейҙәр ҡыҫымын саҡ йырып ингән хәбәрсе ҡатын артҡы рәткә ултырып маташҡанда шулай бурылданы. — Ошо концерттан ус аяһылай нәмә яҙыр өсөн ике көн йөрөйөм, йә инде!

«Бин кон дә йөрөрһең... — Ҡатындың һөйләгәненә ҡолаҡ һалып ултырған етәксе хәбәрсенең еңел аҡыллылығына хайран ҡалды. — Ниндәй луапһыҙлыҡ. Шундай етди тамаша хаҡында илке-һалҡы ғына нисек яҙмаҡсы икән? Етәксеһе ниндәй, хеҙмәткәре лә шундай», — тигән фекергә килде.

Ғөзәйеров иптәш бында ла күңелһеҙ уйҙарынан арына алманы.

...Ҡала газетаһы хеҙмәткәрҙәренең бер кем менән кәңәшләшмәй-китмәй мөхәррирҙәре Юламановты депутатлыҡҡа күрһәтеүҙәре тураһындағы хәбәр юғарылағы... мөхәррирҙең ыңғай яҡтарын һөйләмәксе булғайны, әммә иптәш Ғөзәйеров уларҙың өнөн тиҙ үк тыҡты: «Беҙгә ялағайҙар, тәрилкә тотоусылап кәрәкмәй!»

Бик күптәрҙе уйға һалды был һүҙҙәр. «Юламановты эшенән бушатһалар ҙа, уға бер ни түгел. Башы бар, белеме бар. Ә мин, сыҡмаған йәндә өмөт бар тип саҡ йөрөгән бәндә, ағымға ҡаршы барып ни ҡылырмын?!» — Күптәрҙең мейеһен шундай ҡорт кимерә башлауына иманы камил ине түрәнең. Ысынлап та, ...ҡара ла етте, тәнҡитселәр ҙә, мәсьәләгә «объектив» баһа бирергә теләүселәр ҙә бермә-бер артты.

• • •

**Х**АРИС Мәхмүт улы үҙ уйҙарына сумып ҡайҙа ултырыуын да, тамаша хаҡында ла бөтөнләй онотҡайны, әле килеп ҡолағына ағылған ағымлы моңдо, сәхнәне балҡытып йырлай-йырлай килеп сыҡҡан артисты танып, фекерен үҙе лә һиҙмәҫтән мәҙәк кенә йомғаҡлап ҡуйҙы:

«...фирҡәһеҙҙәрҙе, фатиры булһа, башҡа бер нимә менән дә ҡурҡытып та, тыйып та булмай». Уйын фатирға алып килеп төкәтеүенең үҙенә күрә ғилләһе бар ине. Ошо йырсы күптән түгел сәйер ҡыланышы менән хайран ҡалдырҙы. «Атҡаҙанған артист» тигән маҡтаулы исем биреү хаҡында ҡарар баҫылып сыҡҡас, ярһып та, иламһырап та килеп инде ул кабинетҡа. «Ун алты йыл инде ос бала, ҡатыным, ҡәйнәм дөйөм ятаҡтың бер бүлмәһендә йәшәйбеҙ. Исем биргәнсе, фатир бирегеҙ», — тип әйтеп һалды.

Кешенең аң кимәленә һушың китерлек. Ҡарап тороуға интеллигент ҡына әҙәм кеүек, баҡһаң: «Миңә миҙал кәрәкмәй, лутсы утыҙ һум премия яҙығыҙ», — тип пыр туҙған һауынсынан бер ҙә алыҫ китә алмаған икән.

Ә тәбиғәт тауышты биргән. Әйтәһе лә юҡ. Шуның арҡаһында кеше араһында әҙәмсә булып йөрөп ята инде, байғош.

Ә бына Харис Мәхмүт улы үҙе бер процент һәләт, 99 процент хеҙмәт, тигән заттан.

Малай саҡтан буйы тоҡос булды Харистың. Шуға ҡайғыра башлаһа, өләсәһе мәрхүмә: «Ҡыҫҡа буйлы кеше сәмле була, сәмсел кеше түрә була ул, улым. Ә һонтор йерей шунан һинең алдыңда ҡырҡҡа бөгөлөп», — тип мәрәкәләй торғайны. Әүлиә ты икән... официанттарға оҙшатып ҡуя. Ә беҙҙекеләр бит сама белмәй, йә артыҡ тупаҫ ҡылана, йә үтә сеселәнеп, ялағайланып ташлай. Аңһыҙлыҡтандыр, моғайын.

Шул саҡ ҡолағына ярып ингән һүҙҙәргә һерттелдәп китте Харис Мәхмүт улы. Сәхнәгә икенсе кеше сығып өлгөргән икән. Нимә, нимә тип йырлай был ырғандаҡ егет?

Көнө-төнө бейей торғас,
Тишелде күн табаным, —
тип торттөрә түгелмә һуң?..

Ҡоймаҫлек тә түгел. Тыңлауһыҙ мөхәррир аңғыҙ булһа, ике ҡулға бер эш ине лә. Ә бына Юламановтың ихтыяр көсөн һуғарып торған бола сығанағы, һарыуы ҡайнап торған халыҡ ҡурҡыныс[т]ыраҡ. Ни ҡылып ҡарарға икән хәҙер? Аптырағас: «Демократия ике башлы таяҡ», — тип уйланы Ғөзәйеров. — Үҙеңде ҡыҫҡанға ғына ирек көсәйһең икән, Юламанов. Эшем эш булһын, бойороғом үтәлһен, тигән етәксе өсөн демократия оронсаҡ ҡына. Кәрәк мәлендә фарман бирең ҡуйыр ерҙә йыйылыш йыйырға, этен күндерергә, бөтөн өгөтләргә тура киләсәк. Юҡ, йүнле түрә быға һис юл ҡуймаҫ. Шуның өсөн әлегә Юламановты артыҡ ҡыҫмаҫ кәрәк. Тик эш, эш, эш тип зиһенен ҡоротторға.

Һуңғы осорҙа әллә нишләп юҡ-бар ырымға ышаныусан булып китте үҙе. Ҡара бесәй юлын ҡыйһа ла, ҡото табанына төшә, насар төш күрһә, көн оҙонона кәйефе боҙола. Имтиханға барғанда кеҫәһенә биш тип һалып «бишле» алырға өмөтләнгән студент кеүек, үҙен юҡ-бар менән йыуатырға тырыша. Әле лә ирекһеҙҙән юрап ҡуйҙы: әгәр ҙә ул тамашаға килгәндә иҙә тапап үткән үлән һулыһа — барыһы ла һәйбәт буласаҡ.

— Әллә нимә сылтырап төштө, — тип аңлатты ул ярандарына үҙенең сәйер ҡыланышын, борсоулы ҡарашын таш плиталарға төбәп атлағанда. Тегеләре, эҙләргә һәм табырға фарман алғандай, ергә текәлде. Бына ул үлән, бына. Әйтерһең дә, тапалмаған, тағы ла япрайыбыраҡ, тарбаҡланыбыраҡ киткән. Ҡырау һуҡмаһа йәки тамырынан йолҡоп алмағанда, бирешерҙәй түгел. Эсе янып, хафаланып китте Харис Мәхмүт улы. Иртәгә үк ишек алдын һепереүсегә майҙансыҡты йүнләп таҙартмаған өсөн шелтә бирҙертергә ҡарар иткәс кенә, бер аҙ күңеле баҫылды. «Шелтә алһалар, һәр ташты ялап сығырға әҙер булырҙар, теләмәйҙәр икән, теләүселәре табылыр!»

# ҺАЙЛА, ТУҒАН!

Эльмира СӘСӘНБАЕВА

Хакимиәттә вәкилең
Яҡлаһын тиһәң илде,
Бүтән телдәр йәнәшендә
Ҡурсыһын тиһәң телде,

Аждаһалай заводтарҙан
Аяһын тиһәң ерҙе,
Хәҙерен арттырам тиһәң
Бер бирелгән ғүмерҙең —

Һайла, туған, Ҡор —
Ҡаңашка

Өмөтөңдө аҡларҙы,
Кеше бәсен, ерҙең ҡотон
Урал кеүек һаҡларҙы,

Һайла, туған, заман тейә,
Артҡа шыуып төшмәйек.
Сараһыҙлыҡ ҡаҙанында
Тере килеш бешмәйек.

Һайла дәртле, зирәктәрҙе,
Әйткән һүҙе уҡ булһын

Тамыр әҙәр балталарға
Ғәҙел йәҙрә-туп булһын.

Дәүләт, тигән хыялдарҙың
Тулҡын-тулҡын болаһы...
Үҙаң менән атҡар, туған,
Граждан[лы]ҡ йолаһын —

Нисә быуат Себер киткән
Өмәтең, ғәзиз милләт!

Тор, башҡортом, боғаҙыңа
Йөбешкән ыулы үләт.

Тор, башҡортом, киләсәктең
Һайла түлле ырайын.
Һомай ҡулағаһе* төшһөн
Вәкилеңә! —
Юрайым!

---

* Һомай ҡулағаһе төшкән кеше хаким була.

# СӘҢГЕЛДӘК

## (Повестан өҙөк)

Һаулығың нисек һуң, балам?

Ә бында күҙ асҡыһыҙ буран. Минең эштә нимәләр менән мәшғүл икәнлегем ҡыҙыҡһындырһа, тыңла.

Беҙ әле Өфөнө һыу менән тәьмин иткән торбаларҙы яңынан ҡороу проекты өҫтөндә эшләйбеҙ. Мин дә, атайың һымаҡ, һуң ғына ҡайтам өйгә. Өфөнө һыу менән тәьмин итеү системаһын бөтөнләй яңынан проектларға тура килә. Ни өсөн тиһәң, элеккесә Ағиҙелдең үҙенән һыу алып булмаясаҡ хәҙер. Ағиҙел һыуын эсеү түгел, унда ҡойоноу ҙа ҡурҡыныска әйләнеп бара. Йылға үҙәнендәге скважиналарҙы бырауҙап, ерҙән һыу күтәрергә кәрәк хәҙер эсәр һыуҙы. Уларҙы ла, торбаларҙан йүгертерҙән алда, ҡат-ҡат таҙартырға кәрәк. Завод-фабрикаларҙан сыҡҡан ағыуҙар ер аҫты шишмәләрен дә аямай. Ҡот осҡос хәл! Киләсәктә ниндәй шишмәләрҙән һыу эсерһегеҙ, балам?

Күптән түгел «Правда» газетаһында «Матурлыҡ батшалығы» тигән мәҡәлә баҫылып сыҡты. Адресың килгәс, тәүге хат менән үк ебәрермен. Ҡырҡып алып ҡуйҙым. Беләһеңме, ниндәй батшалыҡ хаҡында һүҙ? Һеҙ барып якорь ташлаясаҡ Ҡыҙыл диңгеҙ тураһында. Иҫ китмәле сафлығын, матурлығын маҡтағандар. Тимәк, һин сафлыҡ, гүзәллек менән осрашыуға китеп бараһың.

...Бер таңҡыр бәләкәс саҡта һин минең эргәгә һүрәт дәфтәреңде тотоп килдең.

— Мама, күр әле, минең нимәләр төшөргәнде.

Дәфтәр биттәре тотош буялған булып сыҡты. Береһе — ҡара, береһе — һары, өсөнсөһө — ҡыҙыл төҫкә. Бер бите аҡ килеш ҡалған. Бер ни ҙә аңламай, һиңә ҡараным.

— Диңгеҙҙәр ул, мама. Ҡара, Һары, Ҡыҙыл диңгеҙҙәр. Ә быныһы — Аҡ диңгеҙ.

Ҡара диңгеҙ һыуының зәңгәр икәнлеген һин Ҡырым, Балҡан ярым утрауҙарына барып күреп ҡайттың инде. Бына хәҙер Ҡыҙыл диңгеҙҙең көмөш һыуын күрергә китеп бараһың. Һин барып еткәнсе һыуҙар бысранмаһа ярар ине лә...

Азамат, мин һиңә яҙырға онотҡанмын. Быйыл йәй беҙҙең баҡсала Дим яҡлап, үҫеп кенә килгән мөйөл эргәһендә шишмә бәреп сыҡты. Беҙ уны таҙартып, төбөнә матур таштар һалып, ҡарталан ҡуйҙыҡ. Селтер-селтер ағып ята хәҙер. Йәй оҙоно шул мөйөлдә бер һандуғас һайраны.

Ошо көндәрҙә, бәләкәй, ка-

— Һай, һай, — тим мин ҡуҡырайып ҡарап торған командирға аҫтан өҫкә бағып. — Взвод менән командовать итә алмай ҡалдыңмы инде?

— Өлгөрҙөм бер аҙ. Әллә сүккәнһең инде, әсәй?

— Балалар үҫкән һайын, әсәләр бәләкәйләнә инде, Азамат.

— Әсәй, ҡыҙыҡ икән ул сит ерҙә. Мин Башҡортостандан булған бөтә егеттәрҙе үҙебеҙҙең частан эҙләп таптым. Беҙ бишәү булып сыҡтыҡ. Һәм ҡайтҡансы үҙ-ара тик туған телдә генә һөйләштек. Белһәң икән быны рәхәтлеген. Ә «мама» урынына «әсәй» тип һиңә өндәшеүем бөгөн береһе таңҡыр түгел.

— Һуң, ниңә миңә хатта әсәй тип яҙманың?

— Сюрприз әҙерләнем.

— Рәхмәт, улым. Хәҙер минең менән урамда туған телдә һөйләшеп йөрөргә лә оялмаҫһыңмы?

— Әсәй... Минең хәҙер үҙ телемдә һөйләшеү генә түгел, йырлап йөрөгөм килә. Мәҫәлән, сәңгелдәк йырын.

— Ҡуй, сәңгелдәк йырын ҡысҡырып көйләү килешмәҫ.

— Ә ниңә килешмәһен?! Ул бит йоҡо йыры түгел, ул тормошҡа, тыуған илгә, телгә мөхәббәт йыры. Ҡысҡырып йырлаһаң да ғәйеп түгел.

— Әҙләсе...

Ахыр ҙа табын әҙерләп, йыйылышып ултырҙыҡ. Һинең ҡайтҡаныңды әллә ҡайҙан белеп ҡалған иптәштәрең шау-гөр килеп инде. Улар ҙа табынға ултырҙы. Донъябыҙ байрам төҫөн алды. Мин хисләнеп китеп һеҙгә шиғыр уҡып ташланым. Күңелгә килгәнен. Шунан минең әсөн көтөлмәгән хәл булды: Һин, аяғөҫтә баҫып, шиғырҙы ҡабатланың. Афарин, Азамат! Дуҫтарың алдында һин тартынмай, оялмай әсәң телендә шиғыр һөйләнең!

Кисен һин, дуҫтарыңдан саҡ айырылып, уларҙы оҙатып ҡайтҡас, беҙ дүртәү оҙаҡ ҡына һөйләшеп ултырҙыҡ.

— Әсәй, ә ҡайҙа теге... тапшырылмаған хаттарың. Минеңсә, уларҙы уҡыр ваҡыт етте.

— Бөгөн һуң бит инде. Теләһәң, бына улар. Ғәйептәрен эҙләмәҫһеңдер, моғайын. Минең һинән йәшерер серем юҡ, Азамат.

— Әсәй, әйттемме әле һеҙгә? Минең менән бит ҡыҙыҡ хәл булды. Бер ваҡыт корабдә көндә кисен мин һинең тауышыңды ишетә башланым. Сәңгелдәк йырын көйләгәнеңде. Африкаға тиклем барып еткән инде был тауыш, ғәжәп! Аптырағас, врачҡа күренергә тәүәккәлләнем. Көньяҡ ҡояшы шулай тәьҫир итәләр, тип уйлап.

— Шунан, балам?

— Йырла, әсәй. — Азамат та, Ләйсән дә миңә төбәлде.

— Әйҙәгеҙ, улайһа, алыҫтарҙан урап арып ҡайтҡан Азаматты йоҡлатайыҡ башта.

**Ҡалҡып килгән айым һин,**
**Йөрәгемдең майы һин.**
**Үҫеп килгән улым һин,**
**Эшкә инер ҡулым һин.**
**Мендәргә баш һалғанһың,**
**Йомарланып алғанһың.**
**Бәп-бәләкәс ҡалғанһың.**
**Йоҡлап алһаң ҡарышмай,**
**Үҫерһең бер ҡарышҡа.**
**Иә, үбәйем үҙеңде,**
**Йом тиҙерәк күҙеңде.**
**Әлли-бәлли, бәлли-бәү,**
**бәү, бәү...**

Ә хәҙер Ләйсән ҡыҙыма йыр:

**Йоҡларға ята ҡыҙым,**
**Ебәк сәсем, йондоҙом,**
**Арығандыр ғәзизем,**
**Өшөр, ябайым үҙен.**
**Әкиәт тә һөйләнем,**
**Оҙон көй ҙә көйләнем.**
**Уйламайһың йоҡларға.**
**Әүрәмәйһең юҡ-барға.**
**Йоҡлая китте туғаның,**
**Әсәйеңде тыңланы.**
**Тауышлана күрмә, тс-с,**
**Һин бит аҡыллы ҡыҙ.**
**Йоҡла балам, күҙ алмам,**
**Әлли-бәлли, бәлли-бәү,**
**Бәү, бәү...**

Һеҙ, ысынлап та, әле мин йырлағанға иҙрәп йоҡлап киттегеҙ. Мин дә урыныма барып ятам. Күҙҙәремде йомоп, уйға сумам. Уйҙарыма төшөм ялғанып китә. Ғәжәп, мин тағы ла үҙемдең бала сағымды төштә күрәм.

...Күк зәп-зәңгәр. Ер йәмйәшел. Томра ҡояш ҡулса булып әйләнә. Мин уның нурына ултырып алғанмын да рәхәтләнеп бәүелеп әйләнәм. Берсә — күккә, берсә ергә яҡынлашам...

Ләкин бөгөн элекке төшөмдән саҡ ҡына башҡаса әйләнәм. Ҡулсала мин яңғыҙым түгел. Эргәләге башҡа нурҙарға ултырып, ҡыҙым, улым, атаһы әйләнә. Ер әйләнә, ҡояш әйләнә, беҙ әйләнәбеҙ. Ә ул ҡулсаны, имеш, нурҙарға һаҡ ҡына ҡағылып, әсәйем әйләндерә. Үҙе сәңгелдәк йырын йырлай. «Әсәй» тигән иҫ китмәле яғымлы һүҙ телемдән ысҡына. «Әсәй» тигән моңло наҙ ҡолағымды иркәләй. Әллә үҙ тауышымдың шаңдауы, әллә балаларым өндәшә, әллә был мәңгелек ауазмы? — Ә-сәй!!!

Ғүмер буйы иҫемдән сыҡмай был төш. Уны жәсан күргәнемде ҡапыл, бөгөн иҫемә төшөрҙөм. Әсәйем миңә сәңгелдәк йыры йырлағанда күргәйнем бит мин уны! Бына ҡайҙан килә был зәңгәрлек, бына ҡайҙан һуҙыла был нурҙар! Сәңгелдәктән! Сәңгелдәктән! Бөтә яҡтылыҡ ғүмүмән сәңгелдәктән башлана! Кешенең ғүмер ҡояшы ла сәңгелдәккә тоташа».

### Хатың көтәм...

«Һинең Африкаға юл тотҡаныңа ҡырҡ көндән ашты. Инде, моғайын, яҡынлашып та киләһегеҙҙер. Атайың көнө-төнө тиҙрәк эштә. Электән шул. Ай аҙағы, квартал аҙағы еттеме, өйгә ҡайтып керә алмай. Был үҙгәртеп ҡороу башланғас, тағы ла хәлдәре ҡатмарланды. Әле тегендә, әле бында сығып торған бәлә-ләр арҡаһында йә заводҡа килергә тейешле әйберҙәре етешмәй, йә әҙер продукцияларын оҙата алмай ыҙаланалар.

тың да килер әле. Киләһе хатымды моғайын, үҙеңә һалырмын».

### Осрашыу

«— Әсәй, ә бына был тубырсыҡтарҙы мин баҡсабыҙҙағы шишмәгә һалырға алып ҡайттым. — Һин, береһенән-береһе матур тубырсыҡтар тотоп кухняға килеп индең. Тиҙерәк алып ҡайтҡан нәмәләреңде күрһәтергә, күргәндәреңде һөйләргә ашығаһың. Ә мин һаман кухнянан сыға алмайым.

— Әсәй, ә мине ҡайтыр алдынан ғына взвод командиры итеп ҡуйғайнылар. Студенттарҙы ҡайтарырға тигән указ сығыр алдынан.

— Ә врач ҡараны ла бер ни ҙә тапманы. «Әсәйең, моғайын, ысынлап та, йырлайҙыр һине һағынып, ә һин ишетәһеңдер, — тине. — Әсә һағышын бала ер ситендә лә тоя ул.

Мут доктор мине шулайтып тынысландырҙы...

— Доктор һиңә ысынын әйткән, Азамат, шаяртмаған!

— Нисек шаяртмаған? Һин ысынлап та йырланыңмы әллә?

— Ысынлап та!

— Үәт ҡыҙыҡ. Шулай ҙа була икән. Мираж һымаҡ.

— Теләйһегеҙме, мин һеҙгә бөгөн дә сәңгелдәк йырын йырлайым.

— Теге халыҡ сығарғанымы?

— Юҡ, үҙем яҙғанын.

Зарема ӘХМӘТЙӘНОВА

(Аҙағы. Башы 25, 26 сан һанда).

Һ ҮҢҒЫ ВАҠЫТТА милли мәсьәлә ҡайһы бер кешеләрҙең аҡ донъяға аҡын томаланы. Һүҙҙә улар йыш ҡына үҙгәртеп ҡороу яҡлы, ә асылда, теләйҙәрме быны, юҡмы, кешеләрҙе бәрелештереү өсөн эшләйҙәр, һәммә халыҡтың да башына төшкән бәләләрҙә улар иң элек республикаға исем биргән халыҡты ғәйепле итеп күрергә теләйҙәр. Етди ҡаршылыҡ, кире ҡағыуҙарға осрамағанлыҡтан, улар СССР-ҙа бөтә халыҡтарҙың да бер тигеҙ дәрәжәлә за-

# НИНДӘЙ БАЙРАҠ АҪТЫНДА?

мандар ҡорбаны булғанын иҫәпкә лә алып тормайынса, милләт-ара дошманлыҡ уты тоҡандырырға тырышалар. Бындай иҫәп-хисаптың фажиғәле эҙемтәләргә генә килтереүе мөмкин.

Был айырыуса йәштәр өсөн хәүефле күренеш. Үҙ халыҡтарының тарихы тураһында системалы мәғлүмәте, белеме булмағанлыҡтан, улар донъяға тар ҡарашлы кешеләрҙең —обывателдәрҙең ярлы фәлсәфәһе менән туҡланырға мәжбүр. Йәш быуын тарихты, дөрөҫлөктө белергә теләй һәм был өлкәлә уларға ярҙам кәрәк.

Башҡортостанда иһә бөгөн хәл ифрат ҡатмарлы. Йәмғиәтебеҙ, политик, экономик һәм әхләҡи көрсөккә килеп терәлгән. Шуға күрә лә матбуғаттағы һәр сығыш конфронтация өсөн түгел, консолидацияға хеҙмәт итергә тейеш. Бар сәләмәт көстәр, кешеләрҙең социаль һәм милли сығышына ҡарамайынса, кисекмәҫтән бер төптән булырға бурыслы. Был идея Өфөлә 10 февралдә булып үткән митингының да төп ауазы булды.

Ошондай ҡатмарлы замандa «Вечерняя Уфа» газетаһының позицияһы ҡаты борсолоу тыуҙыра. Уның биттәрендә асыҡтан-асыҡ милләтселек, шовинистик идеялары сағылыш таба. Был газета айырым партия работниктарына ҡарата, улар төп милләт вәкилдәренән булған өсөн генә, асылда көрәш башланы. Хатта уларҙың карикатура тибындағы һүрәттәрен баҫып сығарыуға тиклем барып етте (ҡара: «Веч. Уфа», 15.02.90). КПСС-тың Өфө ҡала комитеты етәкселеге үҙ амбицияларын ҡыйрауын төп милләттән күрмәксе. Халыҡ араһында милли дошманлыҡ ҡуҙғытыуға ставка яһала.

Партияның Өфө ҡала комитетының XI пленумы материалдарына мөрәжәғәт итәйек. Докладсы «килеп тыуған хәлде һәм унан сығыу юлдарын тикшерергә» саҡырһа ла, «Вечерняя Уфа» газетаһы редакторы И. Хөсәйенов тәҡдиме буйынса, фекер алышыуҙар кире ҡағыла, һүҙ аппарат тарафынан алдан әҙерләнгән ҡарар етешһеҙлектәре тураһында ғына алып барыла. Был сәрәкта быныһы ла мөһим түгел. Иң ғәжәбе шул: ни өсөн ҡала комитеты пленумына һайланып ҡуйыла торған органдың ағзалары булмаған кешеләр төн бирҙе? Ярай, Марат Рамазанов милли ижтимағи үҙәктәрҙең береһенең ағзаһы, ти, шулай уҡ КПСС Өлкә Комитетының ваҡытлы бюроһы ағзаһы ла. Әммә бит бындай үҙәктәр беҙҙә йөмғөһе алтау. Ни өсөн улар был пленумда булмай сыҡты улайһа? Пленумға үҙәктәрҙең береүһенең генә вәкилдәре саҡыртылыу артында ни тора? Һис тә байрамса һорау түгел был.

10 февралдәге дөйөм ҡала митингыһына Татар ижтимағи үҙәге йәшел төҫтәге пантөрки байраҡтары күтәреп сыҡты. Һәм беҙгә, коммунистар һәм комсомолецтарға, партияның Өфө ҡала комитеты үҙгәртеп ҡороуҙы ниндәй байраҡ аҫтында — ҡыҙылмы, йәшелме — алып китере барыбер түгел. Беҙ дөрөҫөн белергә тейеш.

Д. ЯНДУРИН,
тарих фәндәре кандидаты.

• Резонанс

# Кәкере ҡайынға терәткән

«Йәшлек» газетаһының 15 февралдәге һанында сыҡҡан «Йәшлек дәрте менән йәшнәп» тигән мәҡәләне уҡып шаҡ ҡаттым. Сөнки был мәҡәләлә «Лағыр» совхозы директоры Данис Дусов тураһында бик маҡтап яҙылған. Мәҡәләне яҙған автор ҡайһы бер факттарҙы яңылыш күрһәткән. Мин Д. Дусовты ла, Ә. Моратовты ла яҡшы беләм. Дусов менән 1974—75 йылдарҙа комсомолда бергә эшләнем, ә Моратов бөгөнгө көндә тыуған ауылым Мөрсәлимдә XXI партсъезд исемендәге колхоз председателе булып эшләй. Д. Дусов, әлбиттә, совхоздың үҙәк усадьбаһы, Лағыр ауылында халыҡ өсөн ҡайһы бер яҡшылыҡтар эшләүе менән совхозға буйһонған тирә-яҡ бәләкәй ауылдарҙы бөлгөнлеккә төшөргән. Быныңбер миҫалы — Шәрәк ауылы. Ауылдың беренсенән алып унынсы класҡа тиклем балалары Лағырға хәтле 6 саҡырым ерҙе йәйәү йөрөп уҡыйҙар. Ауылда магазин, клуб, мәктәп, йүнле медпункт юҡ. 12 декабрҙә Салауат районында «Урал» Башҡорт халыҡ үҙәгенең «Шүрүҙәк» филиалын асҡалда ла ойоштороу конференцияһы барышында халыҡ был мәсьәләне күтәреп сыҡҡайны. Әлеге көндә лә ыңғай яҡҡа үҙгәрештәр юҡ.

Ә. Моратов колхоз председателе булып оҙаҡ эшләмәй, әлбиттә. Әммә ошо ваҡыт эсендә генә лә колхозсыларға ҡарата мөнәсәбәт киҫкен үҙгәрҙе, эшләгән кешенең абруйы, колхозсы хеҙмәтенә ихтирам артты. Халыҡ уға киләсәктә лә ҙур ышаныстар бағлай.

А. Буранҡолов (псевдонимы А. Ғәзизов) яңы ғына донъя күргән «Йәшлек» газетаһында ялған уй-фекерҙәрен баҫтырып, редакция хеҙмәткәрҙәрен кәкере ҡайынға терәткән һәм үҙенең тәжрибәле журналист тигән исемен тапҡа төшөргән. Һайлау алды көрәшендә бындай мәҡәләнең сығыуы Д. Дусовҡа альтернатив кандидатура булған Ә. Моратовтың халыҡ алдында абруйын төшөрә һәм һайлауҙар тураһындағы законды боҙа. Халыҡ кемде һайларға икәнлеген үҙе белер, тип уйлайым.

Ә. ҒӘЙФУЛЛИН,
Өфө локомотив депоһы эшсеһе.

# Телевидение программаһы: 5—11 март

ТВ

## дүшәмбе

### 5 МАРТ

«ОРБИТА-4» — «ВОСТОК»

6.00 120 минут.
8.05 Футбол күҙәтеүе.
8.35 «Шарлоттаның мүйынсаһы». Өс серияллы телевизион нәфис фильм. 1-се серияһы.
9.40 Фәнни-популяр фильм.
11.15 Беҙҙең мираҫ. «Рус сәнғәтенә —100 йыл».
15.30 «Надежда». Документаль фильм премьераһы (Өфө).
15.50 Беҙ эҙләргә сығабыҙ. Боронғо уйындарҙы тергеҙеү тураһында.
16.20 СССР-ҙың халыҡ артисы П. Нечепоренко һәм балалайкаларҙың унисоны.
16.35 Балалар өсөн бер сәғәт (француз дәресе менән).
17.35 Беҙҙең хаттарыбыҙ буйынса.
17.55 Коллаж (реклама, иғландар, информация).
18.00 Ваҡыт.
18.30 Футбол күҙәтеүе.
19.05 М. Булгаков. «Мастер һәм Маргарита». К. Маркс исемендәге Саратов академия драма театрының фильм-спектакле. Премьера.
20.30 Ваҡыт.
21.00 «Мастер һәм Маргарита» фильм-спектакленең дауамы.
22.45 Документаль фильм премьераһы.

«ДУБЛЬ-4»

8.00 Иртәнге гимнастика.
8.15 Фәнни-популяр фильм премьераһы.
8.35—11.35 — Уҡыу программалары.
11.05 Беҙҙең баҡса.
12.05 Нәфис фильм.
13.15 Документаль фильм.
14.05 Телефильмдарҙы ҡабатлау сеансы. «Сһапендың мутлыҡтары». 1-се серияһы.
16.30 РСФСР ҡалаларының телестудиялары. «Уҙара ярҙамлаш кассе».
17.00 Еңел атлетика. Европа беренселеге. Шотландиянан тапшырыу.
17.45 Концерт.
18.00 Ваҡыт.
18.30 «Константин Сергеев. Хореографик биттәре». Мультфильм.
19.30 Тыныс йоҡо, кескәйҙәр!
19.45 А. Бардин уйнай (гитара).
19.55 Футбол. СССР беренселеге. «Арарат» — «Спартак». Ереванан тапшырыу.
21.50 Үҙәк телевидение фондынан. «Һуңғы визит». Нәфис фильм.

## шишәмбе

### 6 МАРТ

«ОРБИТА-4» — «ВОСТОК»

6.00 120 минут.
8.05 Мультфильм.
8.30 «Шарлоттаның мүйынсаһы». Өс серияллы телевизион нәфис фильм. 2-се серияһы.
9.35 «Был булды... булды...»
9.50 Кинофиша.
10.35 Балалар өсөн бер сәғәт (француз теле дәресе менән).
11.55 Коллаж.
12.00 Ваҡыт.
12.35 Беҙҙең студияла М. Воскресенский (фортепиано).
15.55 Еңеүгә 45 йыллығына ҡарата. Документаль фильмдар.
16.15 Концерт.
17.05 Фәнни-популяр фильм.
17.15 «Образ». Юғары класс уҡыусылары өсөн әҙәби тапшырыу.
18.00 Ваҡыт.
18.30 «Киров исемендәге Башҡортостан фәнни-производство берекмәһе». Реклама (Өфө).
18.40 «Күҙгә-күҙ ҡарашып». Һеҙҙең әңгәмәсегеҙ —публицист Марсель Котлогаллямов (башҡортса) (Өфө).
18.55 Йырым татарҙарының лирик йырҙары.
19.10 «Эштәре уң булған ҡатын-ҡыҙҙар». Биш серияллы телевизион нәфис фильм. 1-се серияһы — «Вера».
20.30 Ваҡыт.
21.00 Кеңүҙән әңгәмә.
21.15 Зураб Соткилава йырлай.
22.15 «Политик диалогтар». «Эстонияла нимә бара?»

«ДУБЛЬ-4»

8.00 Иртәнге гимнастика.
8.15 Фәнни-популяр фильм.
8.35—11.35 — Уҡыу программалары.
11.05 Йорт академияһы.
12.05 Тарихи фильмдар. «Һөйөү һәм королева». В. Гюгоның «Мария Тюдор» исемле пьесаһы буйынса.
13.45 Ритмик гимнастика.
14.15 Телевизион фильм. «Сһапендың мутлыҡтары». 2-се серияһы.
16.20 Тапшырыуҙар программаһы. (Өфө).
16.25 «Олаҫайҙың һабағы». Мультфильм (Өфө).
16.35 Иғландар (Өфө).
16.45 Документаль фильм.
17.00 «Әкиәт йомғағы» (башҡортса).
17.25 Кескәй концерт (Чесноково балалар йорто).
17.40 Башҡортостан (башҡортса).
18.00 Ваҡыт.
18.30 СССР Верховный Советы сессияһында. Тәнәфестә— Тыныс йоҡо кескәйҙәр!
20.45 «Эшсе контроле».
21.35 «Формула-7». Йәштәр өсөн программа.

## шаршамбы

### 7 МАРТ

«ОРБИТА-4» — «ВОСТОК»

6.00 120 минут.
8.05 «Һайгор». «Электр кәтеүсе» (Венгрия).
8.35 «Шарлоттаның мүйынсаһы». Өс серияллы телевизион нәфис фильм. 3-сө серияһы.
...10 Ер шары тирәләй. Альманах.
10.40 Кескәй концерт.
10.55 Балалар өсөн бер сәғәт (инглиз теле дәресе менән).
11.55 Коллаж.
12.00 Ваҡыт.
13.30 Документаль фильм.
15.55 «Ер —беҙҙең уртаҡ йорт» фотоконкурсы.
16.00 Сит илдәрҙә рус мәҙәниәте. «Языусы В. Максимовҡа ҡунаҡта».
17.00 «Йырға бағышланған ғүмер». РСФСР-ҙың халыҡ артисткаһы Александра Стрельченко.
17.40 «Эштәре уң булған ҡатын-ҡыҙҙар». Биш серияллы телевизион нәфис фильм. 2-се серияһы — «Нина».
18.55 8 Март —Халыҡ-ара ҡатын-ҡыҙҙар көнөнә арналған тантаналы йыйылыш. СССР Союздың дәүләт академия Ҙур театрынан трансляция.
20.30 Ваҡыт.
21.00 «Быны һеҙ эшләй алаһығыҙ». А. Дерябиндың яңы дауалау ысулы тураһында.
21.45 «Оперетта, оперетта».
23.00 Эфирҙа — музыка.

«ДУБЛЬ-4»

8.00 Иртәнге гимнастика.
8.15 Фәнни-популяр фильмдар.
8.35—11.35 — Уҡыу программалары.
11.00 Фәнни-популяр фильм.
12.10 «Ҡырҡ йәштә лә һаман хыялланалар». Телевизион нәфис фильм.
16.25 Тапшырыуҙар программаһы.
16.30 «Фазу Алиева». Телефильм.
16.50 Иғландар.
17.00 «Йәйгор төҫтәре». Дүртөйлө ҡалаһының «Аллегро» бейеү ансамбле.
17.25 «Башҡорт телен өйрәнәбеҙ».
17.40 «Башҡортостан».
18.00 Ваҡыт.
18.30 СССР Верховный Советы сессияһында. Тәнәфестә— 19.30—Тыныс йоҡо, кескәйҙәр!
21.00 «Ишембайҙың һоҡланғыс хазинаһы».
22.20 Фильм-концерт премьераһы. «Роберт Гәзизов йырҙары».
22.45 «Бөтәһе лә театрға арнала». РСФСР-ҙың халыҡ рәссамы М. Н. Арыҫланованың ижады тураһында (ҡабат ал).

## кесаҙна

### 8 МАРТ

«ОРБИТА-4» — «ВОСТОК»

7.30 Телевизион яңылыҡтар хеҙмәте.
7.45 Донъя хазиналарының иж... фильм.
8.25 «Бөтәһе лә цирк арата». Свердловскиҙан тапшырыу.
9.00 «Минең ҡәләм моңдары». Фильм-концерт премьераһы.
9.30 Балалар өсөн фильм.
10.35 Документаль фильм премьераһы.
11.25 П. И. Чайковскийҙың балеты. «Йоҡлаған һылыу». С. М. Киров исемендәге Ленинград дәүләт академия опера һәм балет театрының спектакле.
14.20 Олоҫтар һәм балалар.
15.20 Прогресс. Информация. Реклама.
15.50 «Һәйкәлә әсәйҙәргә бүләк» (башҡортса).
16.05 «Гел яҙ гел нәҙ йөрәгемдә». Башҡорт шағирәләренең шиғырҙары (башҡортса).
16.25 Мультфильм.
16.35 Реклама, иғландар.
16.40 Документаль фильм.
17.10 «Йәҙәр бүлән итәм һиңә». Әҙәби-музыкаль композиция (башҡортса).
17.50 Фигуралы шыуыу. Донъя беренселеге. Парлы шыуыу. Ирекле программа. Канаданан тапшырыу.
19.05 Мультфильм.
19.15 «Эштәре уң булған ҡатын-ҡыҙҙар». Телевизион нәфис фильм. 3-сө серияһы —«Дуся».
20.30 Ваҡыт.
21.00 «Һиндостан киноларының артисткалары». Ҡыҫҡа метражлы нәфис серияллы фильм-концерт.
23.25 «Бейеүҙәр, бейеүҙәр, бейеүҙәр». Кашинета баҙл бейеүҙәре профессиональ башҡарыусыларының Бөтә Союз беренселеге.

«ДУБЛЬ-4»

7.30 Иртәнге гимнастика.
7.45 СССР телевидениеһы һәм радио тапшырыуҙары буйынса дәүләт комитетының Ҙур симфоник оркестры уйнай. Дирижеры —СССР-ҙың халыҡ артисы В. Федосеев.
8.10 Ритмик гимнастика.
8.40 Поляк йырҙары фестивале.
9.25 Синхрон йөҙөү. «Советская женщина» журналы призына халыҡ-ара ярыштар.
10.10 «Ғаилә» телепрограммаһы.
11.55 Людмила Гурченконың бенефисы.
13.10 Коллаж.
13.15 Баскетбол. Корач кубогы. Ир-егеттәр. Ярым финал.
14.35 Бөтә Россия конкурсы лауреаты Юрий Прохоров уйнай (баян).
14.40 Документаль фильм.
14.50 «Нон-стоп». Мультконцерт. «Китыл тешеп нисек һурын алырға», «Атайһы нисек театрҙә». Нәфис фильм (Чехословакия).
18.30 СССР Верховный Советы сессияһында. Тәнәфестә— 19.30 —Тыныс йоҡо, кескәйҙәр!
21.20 «Нон-стоп» программаһының дауамы. «Беҙ —ҡатын-ҡыҙҙар». Мультфильм.
21.30 «Сибәр ир». Нәфис фильм 1-се һәм 2-се серияларҙы.
23.45 «Минең яратҡан детектив». Нәфис фильм.

## йома

### 9 МАРТ

«ОРБИТА-4» — «ВОСТОК»

7.30 Телевизион яңылыҡтар хеҙмәте.
7.50 Беҙҙең баҡса.
8.20 Йорт академияһы.
8.50 «Балалар рәссамдары ҡайҙан килә?»
9.30 «Хайуандар донъяһында».
10.30 Ҡыҙыл Байраҡ орденлы Төркөстан хәрби округының йыр һәм бейеү ансамбле концерты.
10.50 Режиссер Г. Козинцевтың фильмдары. «Пирогов». Нәфис фильм.
12.35 Фигуралы шыуыу. Донъя беренселеге. Ирҙәр. Ирекле программа. Канаданан тапшырыу.
13.55 9-сы студия.
14.55 «Ҡатын-ҡыҙ булыуы еңелме?» Тапшырыуҙы В. Познер алып бара.
16.55 «Останкино»лағы Концерт студияһында ғаилә бала йорттарын ойоштороусылар —Мусатенко һәм Богатыревтарҙың ғаиләләре менән осрашыу.
18.15 Мультфильм.
18.30 Өфө районының «Октябрь» колхозы вокаль ансамбле йырлай.
18.50 «Ҡыш бабайҙың мөғжизәле биҙәктәре» (башҡортса).
19.15 «Эштәре уң булған ҡатын-ҡыҙҙар». Телевизион нәфис фильм. 4-се серияһы —«Зина».
20.30 Ваҡыт.
21.00 «Был булды... булды...»
21.20 «Ҡараш».
22.50 «Сан-Ремо-90» фестивале.

«ДУБЛЬ-4»

7.30 Иртәнге гимнастика.
7.45 «Апалы-һеңлеләр». Телевизион документаль фильм.
8.15 «Ҡом сәғәт». Нәфис фильм (субтитрҙар менән).
10.00 «Йырға арналған ғүмер». РСФСР-ҙың халыҡ артисткаһы Ирма Яунзем.
11.10 Прогресс. Информация. Реклама.
11.40 «Азия таушы». Йәш эстрада йырсыларының халыҡ-ара конкурсы тураһында. 1-се бүлек. Алма-Атанан тапшырыу.
13.00 «Тәнән аҡ аттарҙа». Алты серияллы телевизион нәфис фильм. 5-се серияһы.
14.00 «Совет Россияһы» видеоканалы.
16.30 «Вавилон». Нәфис фильм (Венгрия).
17.40 Мультфильм.
18.00 Ваҡыт
18.30 «Пәйгор». «Ҡояшта сәскә атҡан тумалаҡтар». (КХДР).
18.45 «Бейеүселәр». Телевизион документаль фильм премьераһы.
19.15 Иғландар. Реклама.
19.30 Тыныс йоҡо, кескәйҙәр!
19.45 «Билдәһеҙ осоусы объекттар. Иғлан ителмәгән визит». 1-се бүлек.
20.30 Гандбол. Донъя беренселеге. Ирҙәр. Чехословакиянан тапшырыу.
21.05 С. Юлаев исемендәге премияға тәҡдим ителде. «Кинйә» телевизион нәфис фильмының 1-се серияһы (башҡортса).
21.40 Тенгә сеанс... «Яҙ килә, яҙға юл»... Киноконцерт.
23.25 «Месье Перришондың сәйәхәте». Телевизион нәфис фильм.

## шәмбе

### 10 МАРТ

«ОРБИТА-4» — «ВОСТОК»

7.30 Телевизион яңылыҡтар хеҙмәте.
7.45 Спорт бөтәһе өсөн.
8.00 Ритмик гимнастика.
8.30 Иртә таңдан. Балалар өсөн тапшырыу.
9.30 «Ватанға хеҙмәттә».
10.30 Иртәнге күңел асыу программаһы.
11.00 Ғаилә экраны. Ҡыҫҡа метражлы нәфис фильмдар.
12.25 «Ер шары тирәләй». Альманах.
13.45 Сәләмәтлек.
14.30 «Музыкаль киоск».
15.00 Ауыл өсөн бер сәғәт. Панорама.
16.15 «Марафон-15».
17.45 Фигуралы шыуыу. Донъя беренселеге. Ирекле бейеү. Канаданан тапшырыу.
19.15 «Эштәре уң булған ҡатын-ҡыҙҙар». Телевизион нәфис фильм. 5-се серияһы —«Наташа».
20.30 Ваҡыт.
21.00 Мәңгелек тураһында уйҙар.
21.15 Телескоп.
21.30 Хоккей. СССР беренселеге. «Химик»—«СКА». 2-се һәм 3-сө осорҙары.

...10 «Сан-Ремо-90» фестивале.

«ДУБЛЬ-4»

7.30 Иртәнге гимнастика.
7.45 «Һаумы, яҙ». Фильм-концерт премьераһы.
8.10 РСФСР ҡалалары телестудиялары.
8.40 «Чукотка начальнигы». Нәфис фильм (субтитрҙар менән).
10.10 Мультфильмдар.
10.40 СССР халыҡтарының VII ҡышҡы спартакиадаһы.
11.35 «Азия таушы». Йәш эстрада йырсыларының халыҡ-ара конкурсы тураһында. Икенсе бүлек. Алма-Атанан тапшырыу.
12.05 «Тәнән аҡ аттарҙа». Алты серияллы телевизион нәфис фильм. 6-сы серияһы.
14.00 «Совет Россияһы» видеоканалы.
16.30 Планета. Халыҡ-ара программа.
17.35 «Йырлы ғүмер». Минскиҙан тапшырыу.
18.00 Ваҡыт.
18.30 «Беҙ йәшәгән донъя». Режиссер П. Коган фильмдары. «Йәҙгә күҙ һалығыҙ», «Кластар».

## йәкшәмбе

19.10 «Башҡорт телен өйрәнәбеҙ» (ҡабатлау).
19.25 Иғландар.
19.30 Тыныс йоҡо, кескәйҙәр!
19.45 «Билдәһеҙ осоусы объекттар. Иғлан ителмәгән визит», 2-се бүлек.
20.20 Футбол. СССР беренселеге. «ЦСКА» — «Динамо» (Киев). 2-се тайм.
21.10 «Фотограф». «Деррик» серияһынан телевизион нәфис фильм.
22.10 С. Юлаев исемендәге премияға тәҡдим ителде. «Кинйә» телевизион нәфис фильмының 2-се серияһы (башҡортса).

### 11 МАРТ

«ОРБИТА-4» — «ВОСТОК»

6.00 120 минут.
8.05 «Урман шырлығында». Мультфильм.
8.25 «Спортлото» тиражы.
8.40 «Эштәре уң булған ҡатын-ҡыҙҙар». Телевизион нәфис фильм. 1-се серияһы —«Вера».
9.55 «Йәштәр вестнигы». Депутаттар мәктәбе.
10.25 Кинопанорама.
11.55 Коллаж (Реклама, иғландар, информация).
12.00 Ваҡыт
16.00 Балалар өсөн фильм.
17.30 Мультфильм.
17.40 «Башҡортостан» (башҡортса).
18.00 Ваҡыт.
18.30 Пульс-90. Беҙ һәм экономика.
19.30 Фигуралы шыуыу. Донъя беренселеге. Ирекле программа. Канаданан тапшырыу.
20.30 Ваҡыт.
21.00 «Сайлес Марнер». Телевизион нәфис фильм.
22.30 «Либералдар һәм консерваторҙар» темаһына әҙәби бәхәс. 1-се тапшырыу.
22.50 «Йырҙың тыуыуы». Минскиҙан тапшырыу.

«ДУБЛЬ-4»

8.00 Иртәнге гимнастика.
8.15, 11.05 Фәнни-популяр фильмдар.
8.35—11.35 — Уҡыу программалары.
9.55 «Бөтәһен дә белгем килә». Киножурнал.
12.05 Телевизион документаль фильм.
12.25 «Ябай әйбер тураһында хикәйә». Телевизион фильм.
16.25 Тапшырыуҙар программаһы.
16.30 Мультфильм.
16.40 Иғландар.
16.45 «Йыр тарихы, халыҡ тарихы» (башҡортса).
17.30 «Ике йөрәк». Анжела Чуман йырлай. Кишинёвтан тапшырыу.
18.00 Ваҡыт
18.30 «Вертикаль». «Минең күҙемә ҡара». Телевизион документаль фильм премьераһы. В. Шукшин ғүмеренең һуңғы йылдары тураһында.
19.30 Тыныс йоҡо, кескәйҙәр!
19.45 Ун өсенсе биш йыллыҡта Башҡортостандың социаль-экономик үҫешенең актуаль проблемалары (башҡортса).
20.45 «Ҙур сәхнәнең иҫке юлдары». А. Журбин менән осрашыу.
21.15 Реклама.
21.20 С. Юлаев исемендәге премияға тәҡдим ителде. «Кинйә» телевизион нәфис фильмының 3-сө серияһы (башҡортса).
22.45 Спидвей. Донъя беренселеге, Финал. Швециянан тапшырыу.

## Өфөлә — Төмән театры

Төмән өлкәһе драма театры үткән айҙа Өфөлә гастролдә булып киткәйне. А. Толстойҙың «Иоанн Грозныйҙың үлеме» трагедияһы, М. Булгаковтың «Мастер һәм Маргарита» әҫәре, П. Шефферҙың «Ҡараңғы тарих» комедияһы буйынса ҡуйылған һәм башҡа спектаклдәрҙе тамашасылар йылы ҡабул итте.

**ҺҮРӘТТӘРҘӘ:** спектаклдәрҙән күренештәр.

**В. ҠАРАБАНОВ** фотолары.



## Ҡурай дәресе

Рубриканы Ҡурай йәмғиәтенең председателе Әһәм Искужин алып бара

# КӨЙ СЫҒАРЫУ

Бармаҡтарҙы йөрөтмәйенсә, тауыштарҙы сығарып өйрәнгәндән һуң, бармаҡтарҙы өйрәтеү өсөн, тәүҙә 1-се тауышта, унан 2-се тауышта түбәндән өҫкә һәм өҫтән түбәнгә табан бер-бер артлы бармаҡтарҙы асып-ябып ғәҙәтләндерергә кәрәк. Бармаҡ баҫымдарының бишеһе лә баҫылғандағы ябыҡ хәлде 0 (ноль) тип атайыҡ. Тимәк, 1-се тауышты өрөп сығарып тораһың: 1 (0 хәлендәге тауыш) 1-се тауыш.

1) 1-се баҫымды асыу;

2) 2-се баҫымды асыу;

3) 3-сө баҫымды асыу;

4) 4-се баҫымды асыу;

5) 5-се баҫымды асыу;

Киреһенсә, өҫтән түбәнгә табан ябып сығарыу.

Ошо рәүешле бармаҡтарҙы эйәртеп алғанса бер нисә тапҡыр ҡабатлап, яйлап ҡына башларға һәм әкренләп шәбәйтә барырға кәрәк. Был эште — гамманы башҡарыу, тиҙәр. Ошо рәүешле 2-се тауышта гамманы башҡарырға кәрәк. 1-се тауыштағы гамманы, ғәҙәттә, көй өйрәнгәндә ошолай яҙалар: 1-се тауышта 0; 1; 2; 3; 4; 5;

Был түбәндән өҫкә табан бармаҡтарҙы бер-бер артлы асып сығыу була. Ә киреһенсә, өҫтән түбәнгә табан бер-бер артлы ябып сығыуҙы былай яҙалар:

5; 4; 3; 2; 1 (был «0» була).

2-се тауышта ла өҫтәгесә тәртиптә ҡабатларға. Ошо ысул менән ҡурайсылар бер-береһенән көйҙәр өйрәнә. Йәғни йырҙың һүҙҙәрен ижекләп яҙып сығалар.

Ҡурайсы көйҙө яйлап ҡына уйнағанда, өйрәнеүсе һәр ижектә бармаҡ баҫымдары ҡайһы хәлдә булыуын күҙәтеп, үрҙә күрһәтелгән цифрҙар ярҙамында ижектәрҙең өҫтөнә яҙып сыға. Шулай итеп, көй өйрәнеүсе был көйҙөң «нота»һын яҙып ала, аҙаҡтан шуға ҡарап уйнап, көйҙө өйрәнеп, нығытып ҡуя. Был ысул фәнни музыка теорияһында булмаһа ла, бөгөнгө көндәге аңлы ҡурайсылар араһында ҡулланыла килә. Миҫал өсөн түбәндәге көйҙәрҙең «нота»һын яҙайыҡ.

Аңлатма: «Ир-тә лә кил» тигәндә 4 бер төрлө нота. Был 1-се баҫымды асыҡ тотоп, тел ярҙамында 4 тапҡыр «тә»-«тә»-«тә»-«тә» тип әйтеү тигән һүҙ. Һәр ваҡыт бер үк нота 2, 3 тапҡыр торғанда, шулай уйнарға кәрәк. Өрөп тауыш сығарырға, йәғни нотаны бирергә, ә арала пауза була. Ғөмүмән, ҡурайҙа уйнау өсөн, иң тәүҙә, ҡурайсы көйҙө өйрәнеп белергә тейеш.

### Түңәрәк күл.

2 тапҡыр
Түңәрәк күл ма-тур бу-ла
Һыу ме-нән тул-һа ғы-на

2 тапҡыр
Ҡыҙ ба-ла тыу-һын донь-я-ға
Бә-хет-ле бул-һа ғы-на

### Ҡарабай.

2 тапҡыр
Ир-тә-лә кил кис тә кил
Тә-ҙе-рә-не сир-тә кил

2 тапҡыр
Сир-те-үең-дән та-ныр-мын да
Ҡар-шы сы-ғып а-лыр-мын.

# Кроссворд

ГОРИЗОНТАЛЬ БУЙЫНСА: 2. Ағиҙелгә ҡойоусы йылға. 3. Халыҡ йыры. 8. Аяҡ кейеме. 9. Эсемлек. 13. Тиренән эшләнгән һауыт. 14. Ырымбур өлкәһендәге район. 15. ГДР-ҙа территориаль бүленеш. 20. Ылыҫлы ҡыуаҡ. 21. Д. Юлтый поэмаһы. 22. Ғафури районындағы ауыл. 27. Һыу баҫыуҙан һаҡлау нығытмаһы. 28. Тыумыштан сәсенең бер өлөшө аҡ булған кеше. 29. Халыҡ бейеүе. 30. Урманда үҫкән үлән. 34. Ашамлыҡ. 35. Ата йорто, тыуған ер. 36. Спорт инвентары. 39. Административ яза. 40. Дағстанда йәшәүсе халыҡ атамаһы. 41. Элекке Германияла көмөш тәңкә. 44. Өсө емеш. 45. Төҙөлөш материалы. 47. XIX быуатта йәшәгән башҡорт шағиры. 48. М. Кәримдең һуғыш йылдарында яҙған шиғыры.

ВЕРТИКАЛЬ БУЙЫНСА: 1. Ун ике йыллыҡ хайуандар циклы. 3. Башҡорт совет шағиры. 4. Әкиәт персонажы. 6. Столяр эш ҡоралы. 7. Ҡош. 10. Емеш. 11. Йәшелсә. 12. Музыка ҡоралы. 16. Кофе сорты. 17. Боронғо һуғыш ҡоралы. 18. Бүләсәрҙең ҡыҙы. 19. Балыҡ. 23. Ҙур такса кисәһе. 24. Боронғо биҙәнеү әйбере. 25. Иң кәрәкле минерал. 26. Кейемдең бер өлөшө. 31. Халыҡ ижады жанры. 32. Нәҫел, ырыу. Административ район. 33. Боронғо оҙонлоҡ үлсәү берәмеге. 37. Туҡыма. 38. Карантарҙа бүлмә. 42. Оҫҡон. 43. ТАССР-ҙағы район. 46. Ир-ат исеме.

**А. АТАНБАЕВ** төҙөнө.
Йылайыр районы,
Ғәле ауылы.

• Почтанан

## ЙӘШТӘР ҮҘӘГЕ АСЫЛА

Өфө берләштерелгән авиаотряд комсомолецтарының күптәнге хыялдары тормошҡа ашты. Тиҙҙән унда йәштәр үҙәге асыласаҡ. Администрация йәштәр башланғысын ыңғай баһаланы — уларға өс бүлмә тәғәйенләп, матди яҡтан тос ярҙам күрһәтте. Үҙәктә спортзал һәм туристик клуб буласаҡ. Был — эштең башы ғына. Киләсәктә видеозал асыу тураһында ла уйлайҙар.

Ошо көндәрҙә йәштәр, еңһыҙғанып, РСУ эшселәре менән бергәләп, буласаҡ үҙәкте ремонтлау һәм тәртипкә килтереү эштәре менән мәшғүл. Оҙаҡламай яңы йәштәр үҙәге үҙенең ишеген асасаҡ.

**Р. РАМАЗАНОВ.**

## КҮҢЕЛ КӨҘГӨҺӨ

Мәктәбебеҙҙә рәсем төшөрөүгә һәләтле булған төрлө милләт балалары, ниһайәт, башҡорт теле фәнен дә өйрәнә башланы. Уҡытыусыбыҙ Әнисә Ишйәрова әсә теленең нескәлектәренә төшөнергә ярҙам итә. Туған телдә концерттар, ҙур байрамдар, яҙыусылар менән осрашыу кисәһе лә уҙғарыла.

Быйылғы уҡыу йылында 5-се һәм 6-сы класс уҡыусылары башҡорт телендә шиғырҙар һәм йырҙар өйрәнеп, «Аҡ тирмә»лә сығыш яһаны.

Хәҙерге ваҡытта яҙыусы Рәми Ғариповтың тыуған көнөнә арналған ижади кисә уҙғарыуға әҙерләнәбеҙ.

Эйе, әсә теленә һөйөү бағлау — халҡыңды, илеңде яратыу ул.

**Ф. ҒАЙСИНА.**
11-се класс уҡыусыһы.
Республика урта художество интернат-мәктәбе.

«Йәшлек»
ВЛКСМ-дың Башҡортостан Өлкә Комитеты органы

БЕҘҘЕҢ АДРЕС: 450079, Өфө, Октябрҙең 50 йыллығы урамы, 13, 8-се ҡат.
Телефондар: 23-46-38, 22-56-45.

Газета шишәмбе, кесаҙна, шәмбе көндәрендә башҡорт телендә сыға.

Индексы — 50604.

Редакторы Б. НАЗАРҒОЛОВ.

КПСС-тың Башҡортостан Өлкә Комитеты нәшриәте типографияһы.

П02194. Заказ № 351.